УЎК 1(575.1)(091)
КБК 87.3(5Ў)
Н-31

Oltin halqa [Матн] / Najdat To'sun. - Toshkent: «Qamar-media» nashriyoti, 2022. - 224 b.

*O'tmishda "oltin silsila"ga mansub Allohning do'stlariga bag'ishlab ko'plab asarlar qalamga olingan. Qo'lingizdaki kitob ham shu sohada yozilgan bo'lib, boshqa asarlardan o'zining soddaligi va ravonligi bilan ajralib turadi. Bu asar asosan O'rta Osiyo va Hindistonda yashab o'tgan muborak zotlar bilan ko'ngil birligiga va duolarga sabab bo'ladi.*

*Ushbu kitobning nashr etilishiga yaqindan yordam bergan **Mistafa Erish**ga muhtaram o'quvchilarimiz nomida minnadorchilik bildiramiz.*



Matn muallifi:
**Najdat TO'SUN,**
ilohiyot fanlari doktori, professor

Foto va kontsept:
**O'rxan DURGUT**

Tarjimon:
**Fazliddin BAHRIDDIN**

Muharrir:
**Nodirxon HASAN,**
filologiya fanlari doktori, professor

Dizayner:
**Jem DURGUT**

*O'zbekiston Respublikasi Vazirlar mahkamasi huzuridagi Din ishlari bo'yicha qo'mitaning (22 noyabr 2021 yil 03-07/7149) 04 aprel 2022 yildagi 02-07 /2247-raqamli tavsiyasi bilan chop etildi.*

ISBN 978-9943-8047-8-4

Mundarija

*Janobi Haqqa behad hamdu sanolar, Rasuli akram (s.a.v.), oilasi va ashoblariga cheksiz salovat va salomlar bo'lsin!*

Tasavvuf – Janobi Haqni qalbdan tanish va bilish san'atidir. Nafs bilan olib boriladigan ayovsiz kurash hamda axloqni go'zallashtirish natijasida nafsni ruhga topshirishdir. Alloh bilan do'stlashish va uning elchisi bo'lmish Muhammad alayhissalomni sevish san'atidir. Uning fayzli siymosi va shaxsiyatidan nasibalanib, o'z inonchini asl ruhiga monand yashash g'ayratidir.

Islom olimlari, fiqh va ilmihol kitoblarini qalamga olarkan, ibodatlarni ado etish shaklini tushuntirganlar, ammo ibodatlarning xushu', ixlos va ehson holida, ya'ni Allohni ko'rib turgandek ado etish qismini tasavvufiy asarlarga havola qilganlar. Ruku' va sajdasiz namoz to'kis bo'lmagani kabi, xushu' va ixlos tuyg'ularidan yiroq, riyo bilan o'qilgan namoz ham behudadir. Janobi Haq Qur'oni karimda shunday marhamat qiladi:

**"Mo'minlar najot topdilar. Ular namozlarida o'zlarini kamtar tutuvchidirlar."** (Mo'minun surasi, 1-2) deyilmoqda .[1]

Demak, fiqh va tasavvuf bir butunning ikki yortisi kabi bir-birini to'ldiruvchi ikki muhim ilmdir.

Tasavvufda eng ko'p e'tibor beriladigan xusus "tazkiya", ya'ni "yomon axloqni tark etish"dir. Qur'oni karimda shunday marhamat qilinadi:

"(Mazkurlar bilan qasamyod etamanki) **haqiqatan, uni** (nafsni) **poklagan kishi najot topur**", (Shams surasi, 9-oyat). Hasad, kibr, riyo, xasislik va dunyo sevgisi kabi chirkin illatlardan forig' bo'lib, poklikka erishish yo'llarini o'rgatadigan tasavvuf ta'limoti, komil inson tarbiyalash uchun asrlardan beri o'z faoliyatini davom ettirib kelmoqda.

---

[1] Qur'oni Karim, ma'no tarjimalari Shayx Abdulaziz Mansur tarjimasidan olindi.

Bu irshod faoliyati payg'ambarimizning (s.a.v.) sa'y harakatlari bilan boshlangan. U zot zulm, vahshat va botil inonchlarga asoslanib yashayotgan johil jamiyatni tuzatib tarbiyalab, axloq, fazilat va madaniyatda yuksak cho'qqiga ko'tarilgan saodat asri jamiyatini yuzaga chiqardilar. Inson ruhida bunday ulkan o'zgarishning qanday kechganini anglao' olish uchun payg'ambarona tarbiya usulini yaqindan o'qib o'rganish kerak.

Sahobalarni payg'ambarimizning suhbatdosh do'stlari bo'lishdek ulug' maqomga erishtirgan sabab Rasulullohning ruhoniy fayzlaridan nasiba olganliklaridir. Darhaqiqat, payg'ambar alayhissalom sahobalarini asosan "**suhbat**" orqali tarbiyalaganlar. Zero, suhbat yuzma yuz, yonma yon o'tirib, ko'ngil ko'ngilga tutashgan holda ustozdan shogirdga ma'naviy fayzning o'tishidir. Ana shu suhbatlar natijasida payg'ambarimizning axloqi bilan axloqlangan sahobalar o'zlaridan keyingilarni yana irfoniy suhbatlari bilan tarbiyalaganlar, ularning ko'ngillariga Alloh va Rasulining sevgisini jo aylaganlar.

Shu asnoda ma'rifiy suhbatlar "**(Haqiqiy) olimlar Payg'ambarning vorislaridir**" (Abu Dovud, Ilm, 1) hadisi sharifining hukmiga ko'ra, keyingi nasllar orasida ham davom etib tarbiya yo'li sifatida davom etib kelgan.

Islom dunyosining turli mintaqalarida ko'plab Alloh do'stlarining irshod suhbatlari bilan asrlardan beri davom etayotgan bu irfon yo'llaridan biri "**oltin silsila**" deyilgan "**naqshbandiya**" yo'lidir. "**Xojagon tariqati**" deb ham atalgan bu irfon o'chog'i tasavvuf ta'limoti bilan madrasa ilmini bir-biriga yaqinlashtirgan, islomiy ilmlarning o'zlashtirilishiga chuqur ahamiyat bergan, ana shu yo'l bilan bid'at va xurofotlardan himoyalangan. Bundan tashqari siyosiy va ijtimoiy hayotning rivojida ham katta hissa qo'shgan. Bu ta'limot vakillari Vatan himoyasi uchun eng oldi saflarda jang qilishgan, ilm ma'rifat jabhasida, jamiyatdagi xayru saxovat ishlarida peshqadam bo'lishgan.

Xojagon naqshbandiya tariqati ulug'larining hikmatli so'zlarini va manoqiblarini o'qib o'rganish va eshitish, u zotlarning xalq tomonidan o'rnak olinishga sabab bo'ladi. Bu esa ayni paytda muhim ahamiyat kasb etadi. Chunki nabaviy irshod va xatti-harakat mukammaligining zamonlar osha cho'qqilari bo'lgan Alloh do'stlarini yaqindan taniganlar seva boshlaydi va ularga o'xshashga intiladi. Shu asnoda go'zal axloq egasiga aylanadi.

Shuningdek, "*Solih insonlar eslangan joyga ilohiy rahmat yog'iladi*" so'zining taqozosiga ko'ra "oltin silsila" deyilgan bu ma'naviyat zanjirining halqalarini tanish va yosh avlodga tanitish muhim xizmatdir.

Shuni ham unutmaslik kerakki, Haq do'stlarining hayot dasturlari biz uchun yulduzlarning o'lchovlari darajasidadir. Ular erishgan narsalarga to'la ma'noda amal qilish har kimning ham qo'lidan keladigan ish emas. Ammo "*Bir narsaning tamomi qo'lga kiritilmasa ham, qo'lga kiritilgan qismi tark etilmaydi*" fikridan kelib chiqib, "ularning holatlariga qanchalik yaqinlashsak, shunchalik foydadir" deya harakatdan to'xtamasligimiz kerak. Ularning hayot hikoyalari, pand nasihatlarini o'qir ekanmiz, faqatgina taqdirlash va hayratlanish bilan kifoyalanmasdan, bir qadam olg'a tashlab, o'z holimizni ularning nuqtai nazari bilan kuzatib, baholashimiz lozim. O'zimizdagi kamchilik va nuqsonlarni tuzatishga, xatolarimizni to'g'rilashga harakat qilmog'imiz kerak. Mushtarak jihatlarimizni komil insonlarning yuksak axloqiy saviyasiga chiqarish uchun g'ayrat ko'rsatishimiz zarur.

O'tmishda "oltin silsila"ga mansub Allohning do'stlariga bag'ishlab ko'plab asarlar qalamga olingan. Qo'lingizdagi kitob ham shu sohada yozilgan bo'lib, boshqa asarlardan farqi, bu buyuk zotlar dafn etilgan maqbaralarning fotolari bilan bezatilgan va yanada jonliroq, rang-barang holga keltirilgan. Bu asar ham asosan O'rta Osiyo va Hindistonda yashab o'tgan muborak zotlar bilan ko'ngil birligiga va duolarga sabab bo'ladi.

Bu kitob uchun muborak maqbaralarni maxsus tasvirga olgan fotograf Orxan Durgut hamda kitobning matnini tayyorlagan ilohiyot fanlari doktori, professor Najdat To'sunga alohida minnatdorchilik bildiramiz. Janobi Haq solih bandalaridan o'rnak olishni, solihlar bilan birga yashab, ular bilan birga qayta tirilishni barchamizga nasib etsin. Omin!..

**Usmon Nuri TO'PBOSH**
**Uskudar, 2017**



# Oltin silsila...

Asrlar davomida navbatma navbat bir birlariga "irshod ijozati" (tariqat faoliyati yurgizish uchun diplom) berib tasavvufiy harakatni davom ettirib kelgan shayxlar halqasiga "silsila" deyilgan. Bu silsila hazrati payg'ambarimizdan boshlangan bo'lib, tasavvufiy manbalarga ko'ra, Rasululloh (s.a.v.) choryori guzin bo'lgan to'rt yaqin sahobalariga zikr qilishni o'rgatgan, ular orqali esa to'rt tariqat yuzaga kelgan. Bulardan asosan, hazrati Abu Bakr Siddiqdan davom etgan *siddiqiyya* va hazrati Ali orqali davom etgan *alaviyya* silsilalari keyinchalik butun dunyo bo'ylab keng tarqalgan.

Silsilalar dastlab og'zaki tarzda naql etilgan, keyinchalik ilk tariqatlar yuzaga kelgan hijriy VI asrdan e'tiboran esa yozma adabiyotda aks eta boshlaganligi ehtimoldan yiroq emas. Dastlabki davrlarda yozilgan asarlarda hazrati Aliga yoki hazrati Abu Bakrga tutashgan biror silsila haqida ma'lumot yo'q. Tasavvuf tarixida ma'lum bo'lgan ilk tariqat silsilasi, Ja'far Xuldiydan (vafoti hijriy 348/milodiy 959) hazrati payg'ambarga bog'langan silsiladir.

Xojagon va uning davomi bo'lgan naqshbandiya tariqatida hazrati Ali va hazrati Abu Bakr Siddiqqa tayangan ikki farqli silsila mavjud. Hazrati Aliga borib taqaluvchi silsilada payg'ambar a.s.ning naslidan ba'zi ahli bayt imomlarining ismlari o'tganligi uchun hurmat ifodasi sifatida "silsilat uz-zahab" (oltin silsila) deb kelingan. Shunga qaramay xojagon naqshbandiyada umuman olganda hazrati Abu Bakr Siddiqqa bog'langan va manbalarda bakriyya, siddiqiyya deyilgan silsila maqbul ko'rilgan.

Xojagonni saodat asriga bog'lab turuvchi silsila haqida ilk bora Xoja Abduxoliq G'ijduvoniyga nisbat etilgan "Maqomoti Yusufi Hamadoniy" asarida ma'lumot keltirilgan. Unda Xoja Yusuf Hamadoniydan shunday so'zlar naql qilinadi: "Bu zikr talqini dastlab hazrati Abu Bakrning (vafoti hijriy 13 / milodiy 634) qalbiga joylashtirilgan. Undan Salmoni Forsiyga (vafoti hijriy 36 / milodiy 656) yetib borgan, undan Ja'fari Sodiqqa (vafoti hijriy 148 / milodiy 765), undan Boyazid Bistomiyga (vafoti hijriy 234 / milodiy 848), undan Abul Hasan Xaraqoniyga (vafoti hijriy 425 / milodiy 1033), undan buyuk shayx Abu Ali Farmadiyga (vafoti hijriy 477 / milodiy 1084) va undan menga yetib kelgan".

Bu silsiladagi ba'zi shaxslarning yashagan sanalari turlicha bo'lgani bois ular bir-birlari bilan ko'risholmaganini nazarda tutsak, demak uvaysiy (ruhoniy) yo'l bilan ta'lim olganliklarini e'tirof etish mumkin.

Rivoyatga ko'ra, hazrati payg'ambar a.s. ba'zi sahobalariga o'ziga xos ayrim ma'lumotlarni va zikrlarni o'rgatganlar. Tasavvufiy manbalarda siddiqiy va alaviy silsilalarning boshlang'ichi ham ana shunday rivoyatlarga bog'langan. Bunday rivoyatlardan biri payg'ambarimiz a.s.ning hazrati Aliga kalimai tavhidni uch marta ayttirganligiga doir rivoyat bo'lsa, ikkinchisi payg'ambar a.s.ga nisbat etilgan: "Alloh mening ko'nglimga nimani ilhom qilgan bo'lsa, men ham uni Abu Bakr Siddiqning ko'ngliga jo ayladim" so'zidir.

Islomiy ilmlarda layoqatni ko'rsatish va yolg'onu soxtakorliklarning oldini olish uchun diplom vazifasini bajaruvchi ijozatnomalar berilganidek, tariqatlarda ham soxta shayxlar chiqishini bartaraf etish maqsadida ijozatnoma yozish usuli qo'llanilgan. Bunday ijozatnomalarda uni taqdim qilgan ustoz zotning shayxlari mansub bo'lgan silsilani yozish an'ana bo'lgan. Bu bilan shayxning asl bir tasavvufiy an'ananing davomchisi ekani namoyon bo'lgan. Hadis va boshqa islomiy ilmlarda hazrati payg'ambarimiz a.s.ga borib tutashuvchi yozma silsila va ijozatnomalarning mavjudligi, tasavvuf arboblari uchun ham namuna bo'lgan bo'lishi ehtimoldan xoli emas.

**Prof. Dr. Najdat To'sun**



Islom tarixida yashab o'tgan bir qancha taniqli shaxslarning turli shaharlarda bir nechtadan qabrlari mavjud. Bu qabrlardan haqiqiysiga "mozor" yoki "maqbara" deyiladi, qolganlariga esa "maqom qabr", "ziyoratgoh" deyiladi. Maqom qabrlarning paydo bo'lishi bilan bog'liq ikkita ehtimolni tila olish mumkin. Birinchisi, bir mashhur zot tashrif buyurgan, yashagan va ibodat qilgan joylar (masalan, chillada o'tirgan xonasi) keyinchalik boshqalar tomonidan "u zotning makoni" sifatida alohida hurmat ko'rsatilib, zamonlar o'tgach ziyoratgoh yoki maqbaraga aylantirilgan va u zotning maqomi bo'lib qolgan bo'lishi mumkin. Ikkinchi ehtimol, tarixda yashagan mashhur bir zot bilan ismi o'xshash yoki adash bo'lgan boshqa bir kishi vafot etib ko'milgan, zamonlar o'tgach u kishi unutilgan bo'lsa-da, ismi xotiralarda qolgan va tarixda mashhur bo'lgan zot bilan chalkashtirilib, uning mozori sifatida ziyoratgohga aylangan bo'lishi mumkin. Uvays al-Qaraniy, Boyazid Bistomiy, Abul Hasan Xaraqoniy va Yunus Emro kabi mashhur aziz zotlarning bir qancha shaharlarda mozorlarining mavjudligi ham shu sababga bog'liqdir.




***Bismillah vas-salatu vassalamu a'la rasulillah***
***Allohummag'firli zunubi vaf tah li abvaba rahmatik***

*(Allohim, gunohlarimni kechir, menga rahmat eshik-laringni och)*

Payg'ambarimiz (s.a.v.) milodiy 571 yil Makkada tavallud topdilar. "Mavludi sharif" asarining muallifi marhum Sulaymon Chalabiy:



*Tug'ildi ul soatda ul sultoni din,*
*Nurga g'arq bo'ldi samo vu zamin, –*

misralari bilan hazrati payg'ambar alayhissalomning dunyoga nur va huzur manbasi o'laroq tashrif etganini ifodalaydi. Qirq yoshga kirganida u zotga Janobi Haq tarafidan payg'ambarlik vazifasi berildi. Shundan keyin u zot Makka va atrofidagi butparast qavmlarni Islomga da'vat qilib, ularni yolg'iz Allohga iymon keltirishga undadi. Ba'zilar uning da'vatini qabul qildilar, ba'zilari esa rad etdilar. Ana shunday yovuz kishilarning bosimlari tufayli 622 yil Makkani tark etib, Madinaga hijrat qilishga majbur bo'ldilar. Shundan keyin payg'ambarimiz (s.a.v.) Madinada Islomni bemalol yoya boshladilar. Nihoyat Makkai mukarrama, undan keyin esa butun Hijoz mintaqasida Islomiyat keng tarqaldi. Hijriy 10, melodiy 632 sanada Alloh rasuli Madinada vafot etganlarida Masjidi Nabaviy masjidi yonidagi uylarida dafn qilindi. Davrlar o'tib masjid kengaytirilishi oqibatida "Ravzai mutahhara" nomi berilgan qabri sharifi masjid ichida qoldi.

Payg'ambarimiz (s.a.v.) ummatlari uchun har tomonlama o'rnak zot edilar. Axloq va zohidlikda tengi yo'q bir inson edi. Vaqti kelib poyafzalini o'zi ta'mirlar, yirtilgan kiyimigacha o'zi tikardi. Hayvonining sutini sog'ar, uy ishlarida ayollariga yordam qilar edilar. Bemorlarni ziyorat qilar, janozalarga qatnashar edi. Mo'minlarning qabrlariga borar va ularga salom berib haqlariga duolar qilardi.

Payg'ambarimiz (s.a.v.)ning xonalari kichkina va o'ta kamtarona edi. Xonada deyarli hech qanaqa ortiqcha narsa yo'q edi. Bir namat ustida yotardilar. Ummu Salama onamizning joriyasining o'g'li bo'lgani uchun bolaligini Alloh rasulining xonai saodatida kechirgan Hasan Basriy hazratlari, bolaligida payg'ambarimiz (s.a.v) xonasining shipiga qo'lini tekkiza olganini eslaydi.

Tobeinlarning buyuk imomlaridan Said ibn Musayyab shunday degan:

*"Xudodan bu xonalarning buzilmasdan shunday qolishini tilagan bo'lardim! Shunda yangi avlod va bu yerga ziyoratga kelganlar, Alloh rasulining qanday yashaganligini, qanoatkor bo'lganligini o'z ko'zi bilan ko'rar, mol dunyo yig'ishga va u bilan maqtanishga mukkasidan ketmagan bo'lardi."*



Zumar surasi, 72- oyat.

Payg'ambarimiz (s.a.v.)ning ishlatgan narsalari, kiygan kiyimlari ham o'ziga yetadigan darajada edi. Zero, u kishi ehtiyojidan ortiqcha narsani hech qachon yonida saqlamas, darrov hadya qilib yuborar edi.

Oysha onamiz (r.a.)ning aytishlaricha, payg'ambarimiz (s.a.v.) vafot etganlarida u kishidan faqatgina eski tuski ikkita yamoqli kiyim qolgan qolgan ekan xolos (Muslim, Libos, 35). Shu bois ul zotning (s.a.v.) oilasi ham kamtarona hayot yashagan ekan. Sahobadan Savban (r.a.) shunday naql qiladi:

"Allohning Rasuli safarga chiqqanida, eng oxirida qizi Fotima bilan xayrlashardi. Safardan qaytgach ham birinchi bo'lib Fotima onamiz bilan ko'rishar edilar. Payg'ambarimiz (s.a.v.) ana shunday safarlardan biridan qaytganlarida, Fotima onamiz eshigiga chiroyli parda osib qo'ygan, farzandlari Hasan bilan Husaynga kumush bilakuzuk taqqan edi. Shu bois payg'ambarimiz (s.a.v.) qizlarining uyiga kelgan bo'lsalar ham lekin kirmadilar. Shunda Fotima onamiz Rasulullohning uyga kirmaganlari sababini darrov fahmladi va pardani olib tashlab, bolalarining qo'llaridagi bilakuzuklarni yechdi. Hazrati Hasan va Husayn esa yig'lab, Rasulullohga yopishdilar. Ul zot ularning bilakuzuklarini menga berib:

*"Ey, Savban! Bular mening ahli oilamdir. Janobi Haq ularga ato etgan noz ne'matlarni ular dunyoda yeb tugatishlarini istamayman. Bu bilakuzuklarni falon oilaga olib bor. Qizim Fotimaga suyakdan yasalgan zebi gardon, nevaralarimga ham suyakdan yasalgan ikkita bilakuzuk sotib ol!"* dedilar. (Abu Dovud, Tarajjul, 21).

Abdulloh ibn Mas'ud (r.a.) shunday deydi:

Rasululloh (s.a.v.) bir namat ustida uxlagan edilar. Ul zot uyg'onganlarida muborak badanlarining yon tomonida namat izi qolgan edi.

Biz: *"Yo Rasululloh! Siz uchun bir to'shak olib kelaylik?"* deganimizda u zoti sharif shunday javob berdilar: *"Mening bu dunyoga e'tiborim yo'q. Men bu dunyoda bir daraxtning soyasida dam olgach yana uloviga minib u yerni tark etuvchi bir yo'lovchiman xolos"* (Termiziy, Zuhd, 44).

Payg'ambarimiz (s.a.v.) namozlarini ohista va xushu' bilan, qoidasiga ko'ra ado etar edilar. Shunchalik berilib o'qir edilarki, namoz paytida ko'z yoshlarini tuta olmas, bag'rlaridan qaynagan qozonning



ovozidek sas kelardi. Hatto bir sahobaga: *"Namozga boshlaganingda bu dunyo bilan vidolashgandek namoz o'qi!"* deya tavsiya qilgan edilar. (Ibn Moja, Zuhd, 15).

Payg'ambarimiz (s.a.v.) Alloh taoloni juda ko'p zikr qilar va sahobalariga ham zikr qilishni tavsiya qilar edilar. Kunlardan bir kun zikr halqalarining fazilatlarini bayon qilib, *"Jannat bog'lariga kirganingizda u yerdan tom ma'noda foydalaninglar"* dedilar.

Sahobai kiromlar: *"Yo, rasulalloh! Jannat bog'lari deb nimani nazarda tutayapsiz?"* deb so'raganlarida:

*"Zikr xalqalarini"* deb javob berdilar. (Termiziy, Da'vat, 82).

Sahobadan Shaddod ibn Avs (r.a.) shunday deydi: "Alloh rasulining yonida bo'lgan bir paytimizda bizga: "Orangizda begona bir kishi bormi?" deb so'radilar. Begona deb ahli kitoblarni nazarda tutgan edilar. Biz esa: "Oramizda undaylar yo'q, yo rasulalloh!" deb javob berdik. Shunda Allohning rasuli eshiklarni yoptirib: "Qo'lingizni ko'taring va "la ilaha illalloh deng!", dedilar. Biz qo'limizni ko'tarib, bir muddat shunday zikr ettik. Keyin Alloh rasuli (s.a.v.) qo'llarini tushirib, shunday duo qildilar: "Senga hamdu sanolar bo'lsin Allohim! Meni bu jumla bilan bu dunyoga jo'natding. Uni takrorlashni va unga amal qilishni menga buyurding. Buning evaziga menga jannatni va'da qilding. Sen va'dangdan hech qachon tonmaysan!".

Keyin esa Alloh rasuli (s.a.v.) sahobai kiromga "Sizga xushxabarim bor! Alloh taolo sizlarni kechirdi" dedilar. (Ahmad. Musnad,VI, 124).

Payg'ambarimiz (s.a.v.) doim yetim va faqirlarning hol ahvolidan xabar olib turar edilar. Bu borada hatto shunday buyurganlar: "Bir kishi musulmonlar orasidagi bir yetimni yedirib ichirish uchun uyiga olib ketsa, u odam agar kechirilmaydigan biror gunoh qilmagan bo'lsa, Alloh taolo uni albatta jannati bilan siylaydi" (Termiziy, Birr, 14).

"Biror kishi faqatgina Alloh rizosi uchun bir yetimning boshini silasa, qo'li tekkan har bir soch tolasi kabi savob yoziladi..." (Ahmad, V, 250).

Payg'ambarimiz (s.a.v.) nafaqat insonlarga hatto hayvonlarga ham nihoyatda shafqatli va marhamatli edilar. Abdulloh ibn Mas'ud (r.a.) shunday deydi: "Bir safarda payg'ambarimiz (s.a.v.) bilan birga edik. Ul zot bir ehtiyoj yuzasidan bizdan biroz uzoqlashdilar. Shu payt bir qushni ko'rdik, yonida ikkita palaponi bor edi. Biz palaponlarni qo'li-

mizga oldik, qush esa jon havli bilan chirpindi. Rasuli akram (s.a.v.) kelib bu holatni ko'rib shunday dedilar: "Kim bu bechoraning bolasini olib qo'yib unga aziyat berdi? Darrov qushning bolasini o'ziga qaytaring!" (Abu Dovud, Jihod 112, Adab 163-164).

Hazrati payg'ambarimiz (s.a.v.) shunday buyurdilar: "Bir vaqtda bir odam yo'lda ketar ekan qattiq chanqadi. Bir quduqqa duch keldi, ichiga tushib, suv ichib chiqdi. Birdan ko'rdiki, nariroqda bir it tili osilgan, tez-tez nafas olar va nam tuproqni yalab yutunardi. U kishi o'z-o'ziga "Bu it ham xuddi menga o'xshab qattiq chanqabdi!" dedi va itga rahmi kelib darrov quduqqa tushdi, poyafzalini suvga to'ldirib tishida tishlab chiqib, itga suv berdi. Bu kishining mazkur harakati Alloh taologa maqbul keldi va uning barcha gunohlarini kechirdi".

Shunda sahobalar: "Ey, Allohning rasuli, biz uchun hayvonlar tufayli savob yoziladimi?" deb so'radilar.

Rasuli akram: "Har jonli bois savob bor" deb javob berdilar. (Buxoriy, Shurb, 9; Muslim, Salom, 153).

Bir payt payg'ambarimiz (s.a.v.) Makkaga borish uchun ehrom kiyib Madinadan yo'lga chiqqan edilar. Usoya degan joyga keldilar. Bu yer Ruvaysa va Arj orasidagi bir maskan edi. Bu yerda soyada qiyshayib uxlab yotgan jaylonga ko'zlari tushdi. Olamning sarvari, sahobalaridan biriga: "Hamma bu yerdan o'tgunga qadar jaylonning yonida turib, uni hech kim bezovta qilmasin, sen qarab tur", deb tayinladilar (Muvatta, Haj, 79, Nasoiy, Haj, 78).

Ko'pchilik sahoba, tobein va keyingi davrlarda yashagan zohidlar, so'fiylar va boshqa Allohning do'stlari payg'ambarimiz (s.a.v.)ning axloq, zuhd, taqvo, zikr va tafakkur holini o'zlarining ko'ngil dunyolarida davom ettirishga harakat qilganlar. Shu asnoda ul zotning o'rnak hayotini o'zlariga rahbar qilib olganlar. Shu bois tasavvuf yo'lidagi barcha ma'naviy silsilalar hazrati payg'ambar (s.a.v.)dan boshlangan.



# 1. ABU BAKR SIDDIQ (R.A.)

Hazrat Abu Bakr Siddiq, melodiy 573 yilda tug'ilib, hijratdan 13 yil so'ngra Madinada 634 yilda vafot etganlar. Qabri sharifi Masjidi Nabaviyda, payg'ambar (s.a.v.)ning yonidadir. Erkaklar ichida birinchi bo'lib payg'ambar (s.a.v.)ga iymon keltirgan kishidir. Shu bois "Siddiq", ya'ni payg'ambar (s.a.v.)ning Allohning elchisi ekanligini tasdiqlagan degan ism bilan xotirlanadi. Payg'ambar (s.a.v.)ning Makkadan Madinaga hijratida hazrati Abu Bakr Siddiq Ul zotga yo'ldosh bo'lgan edi. Bu hamrohlikda Savr g'orida bir muddat birga bo'lgani uchun "Yori g'ori nabiy", ya'ni "hazrat payg'ambarning g'ordagi hamrohi" deb ham eslanadi.

Hazrat Abu Bakr Siddiq, payg'ambar sevgisiga g'arq bo'lgan bir inson edi. Kunlardan bir kuni Ka'bada olomonni Allohga va uning Rasuliga iymon etishga chaqirar edi. Bunga g'azablangan mushriklar hazrati Abu Bakr va yonidagi mo'minlarga hujum qilib, ayovsiz do'pposlay ketdilar. Fosiq Utba hazrati Abu Bakr Siddiqning ustiga chiqib tepkiladi, oyoq ostiga olib temir etigi bilan ezdi. Hazrati Abu Bakr Siddiqning har tarafidan qon oqardi. U mansub bo'lgan Teymo'g'illari qabilasi hazrati Abu Bakr Siddiqni mushriklarning qo'lidan zo'rg'a qutqarib, hushsiz holida uyiga olib keldilar. Uning o'lib qolishidan qo'rqishar edi. Hazrati Abu Bakr Siddiq shom paytidagina hushiga keldi va: "Rasululloh yaxshimilar?" deb so'radi. Onasi Ummul Xayr tinmasdan: "Holdan toygansan, biron narsa

Масжиди Набий

yeb olsang-chi!" deb yalinardi. Hazrati Abu Bakr Siddiq (r.a.) esa onasining so'zlarini eshitmayotgandek yana: "Rasululloh qandaylar, yaxshimilar?" der edi. Yarim kechasi ming bir azob bilan yashirincha Arqomning uyiga borib Rasuli akramni ko'rgunga qadar hech nima og'ziga olmadi. Ul zotni ko'rgach darhol u zotning tizzalarini boshini qo'yib: "Otam, onam sizga fido bo'lsin yo Rasulalloh! Mening ahvolim juda yaxshi. U iflos menga biroz zarar berdi, xolos" dedi.

Musulmonlar Makkadan Madinaga hijrat qilishni boshlashganda hazrati Abu Bakr Siddiq ham payg'ambarimiz (s.a.v.)dan hijrat qilish ruxsat so'radi. Payg'ambarimiz (s.a.v.) unga shoshmasligini, Alloh unga bir hamroh berajagini aytgach, hazrati payg'ambar (s.a.v.) bilan hijrat qilish saodatiga musharraf bo'lishini anglab, tayyorgarlik ko'ra boshladi. Bu gapdan to'rt oy o'tgach, Qurayshiylar qabilasi rasuli akramni o'ldirishga qaror berishadi. Buni eshitgan hazrat payg'ambar hazrati Abu Bakr Siddiq (r.a.)ning uyiga kelib, Madinaga hijrat qilishlarini aytdi. O'sha kechasi mushriklar payg'ambarimiz (s.a.v.)ning uyini o'rab olib, u zotning yotog'iga hazrati Alini yotqizib, hazrati Abu Bakr bilan birga Makkadan chiqib, Savr g'origa qarab yo'l oldilar. Rasuli akram ularni ta'qib qilgan mushriklarning g'orning og'ziga qadar kelganida qo'rqib, hazrati Abu Bakrga mushriklarning ularga zarar berolmasliklarini aytib, tasalli berdilar. (Muslim, Fazoyilus-sahoba, 1).



Keyinchalik nozil bo'lgan va Abu Bakrning bu mahzuniyatini ifoda etilgan oyati karimada rasuli akram unga: **"Qayg'urma, Alloh biz bilandir"** (Tavba, 9/40) deya tasalli bergani bayon qilingan. Hazrati Abu Bakr bu o'ziga xos sabab tufayli turk va fors adabiyotida "yori g'or" (g'or do'sti, jon do'sti) ifodasi bilan zikr etiladi.

Hazrat Abu Bakr islom lashkarini jihozlash uchun katta mablag'lar ajratgan. Tabuk g'azosidan oldin butun boyligini janobi rasulullohga keltirib, Alloh yo'lida tengsiz miqyosda xayru ehson ko'rsatgan edi. Payg'ambarimiz (s.a.v.)ning:

"Oilanga nima qoldirding, ey Abu Bakr? – degan savoliga:

"Ularga Alloh va rasulini qoldirdim" deb javob bergan edi. (Abu Dovud, Zakot, 40; Termiziy, Manoqib, 16).

Bir kuni Allohning rasuli (s.a.v.) yonidagi sahobalariga:

" – Orangizda kim bugun ro'za tutgan?"

" – Janoza namoziga kim ishtirok etdi?"

" – Bugun kim bir kambag'alni qornini to'yg'azdi?"

" – Bugun biron kasalni ko'rishga bordingizmi?" deb so'radilar. Bularning hammasiga hazrati Abu Bakr ijobiy javob berdi. Shunda Allohning rasuli shunday dedilar:

" – Kimda kim bu solih amallarni doim bajarib yursa, u mutlaqo jannatga kiradi." (Muslim, Fazoyilus sahoba, 12)

Hazrat Abu Bakr, u kishini bir odam maqtaganida shunday duo qildi: "Allohim, sen meni mendan ham yaxshiroq bilasan. Men ham o'zimni ulardan ko'ra yaxshiroq bilaman. Allohim, meni ular o'ylaganidan ko'ra ham yaxshiroq qil! Ularning bilmagan xatolarimni mag'firat qil, aytgan gaplari uchun meni so'roqqa tutma!"

Hazrat Abu Bakr ko'rgan tushlarini Payg'ambarimiz (s.a.v.)ga aytar, ba'zan Payg'ambarimiz (s.a.v.)ning yoki boshqa sahobalarning tushlarini Ul zotning oldida ta'bir qilar, voqea, hodisalar va qarorlar ustidan xulosalar chiqarar edi. (Buxoriy, Ayman van nuzur, 9, Ta'bir, 28, 29, 30, 47).

Hijratning 11 yili Safar oyining oxirgi haftasida (milodiy 632 yil may oyi) xastalangan hazrat payg'ambarimiz (s.a.v.) sahobalarga qilgan nutqida "Alloh taolo bir bandasiga yo dunyoni yo O'zini (Allohni) tanlashni ixtiyoriga beradi. U banda esa Allohni tanlaydi..." deyayotganida bu bandaning Rasuli Akram ekanligini anglagan hazrati Abu Bakr yig'lay boshladi. Payg'ambarimiz (s.a.v.) uning tinchlanishini talab qildi va Abu Bakrning eshigidan boshqa masjidning hovlisiga ochilgan barcha eshiklarni yoptirdilar. Buning sababini ochiqlar ekan, islomga Abu Bakrdan ham ko'proq foydasi teggan bir kishi tanimaganligini, insonlar orasidan o'ziga bir do'st tanlaydigan bo'lsa, uni tanlashini ta'kidlaydilar. Ul zot namozga jamoatga chiqolmaydigan darajada bemor bo'lganlarida Abu Bakr imomlikka o'tib berishini aytgan edilar.

Payg'ambarimiz (s.a.v.)ning vafotlarida hamma shoshib, o'zini yo'qotib qo'ygan edi. Hazrat Umar qilichini qinidan sug'urib: "Kim Muhammad o'ldi desa, kallasini olaman!" deyishgacha borgan edi. Ammo hazrat Abu Bakr (r.a.) sukunat va sahv holida g'olib bo'lgani uchun oldin Alloh rasulining yuzidagi yopinchiqni ko'tarib qaradi, keyin: "O'limingiz ham hayotingiz kabi go'zal. Siz ikki marta o'lmaysiz, muqaddar bo'lgan o'limni totdingiz" dedi va tashqariga chiqib xaloyiqqa shunday dedi: "Ey, insonlar! Muhammadga sig'inganlar bilsinki, Muhammad o'ldi. Allohga sig'inganlar esa Allohning tirik va hech qachon o'lmasligini biladilar". Keyin shu oyatni o'qidi: "Muhammad payg'ambardir, xolos. Undan oldin ham payg'ambarlar o'tgan. Mabodo, u o'lsa yoki o'ldirilsa, ortingizga (kufrga) qaytib ketasizmi?! Ortiga qaytgani bilan hech kim Allohga sira zarar yetkaza olmas. Alloh shukr qiluvchilarni, albatta, mukofotlagay" (Oli Imron. 3/144).

Payg'ambarimiz (s.a.v.)ning vafotidan keyin musulmonlar davlat rahbari (xalifa) qilib hazrat Abu Bakrni sayladilar. U zot o'zining mashhur xutbasida bundan keyin qanday siyosat yurgizishi to'g'risida xalqqa ma'lumot beradi. U o'z xutbasida musulmonlarning eng yaxshisi bo'lmasa ham ularga boshliq bo'lib saylanganini, agar to'g'ri harakat qilsa unga yordam qilishlarini, bordiyu yanglish ishlar qilsa to'g'rilab tuzatib qo'yishlarini, Allohga va rasuliga itoat qilgan taqdirda musulmonlarning unga itoat qilishlarini talab qildi.

Hazrat Umar tahajjud namozlarida Qur'onni ovoz chiqarib (jahriy) o'qir, hazrat Abu Bakr esa past ovoz bilan (xafiy) o'qishni ma'qul ko'rar edi. Hazrat Abu Bakrdan nega bunday o'qishi sababini so'rashganida: "Munojot qilayotgan Zotni eshitaman. Shundan bilamanki U menga uzoq emasdir. Demak, U past ovoz bilan ham baland ovoz bilan ham o'qilgan duolarni birdek eshitguvchi Zotdir" deb javob bergan edi.

Payg'ambarimiz (s.a.v.) sahobalari va ayollariga ba'zida nafl ibodati, duo va zikrlarni ham tavsiya etar edilar. Tasavvuf madaniyatida qabul qilinganiga ko'ra, Rasululloh ovoz chiqarib (jahriy) zikr qilishni hazrat Aliga, ovoz chiqarmay (xafiy) zikr qilishni esa hazrat Abu Bakrga o'rgatganlar. Shu sababli tasavvufiy silsilalar payg'ambarimiz (s.a.v.)dan keyin bir tomondan hazrat Ali, ikkinchi tomondan esa hazrati Abu Bakr orqali davom etgan. Abu Bakr (r.a.) orqali davom etgan tasavvuf yo'liga Bakriya yoki Siddiqiyya deyilgan. Hazrat Abu Bakrdan keyin bu ma'naviy zanjir Salmoni Forsiy orqali davom etgan.


Masjidi Aqso va Qubbatus Sahro / Quddus

Kelib chiqishi Eronning Isfahon shahridan edi. Oilasi otashparast bo'lib, Salmon yoshligida uning atrofida yashayotgan nasroniylarni ko'rib, ularning dinini qabul qilgan edi. Keyin Shom va boshqa shaharlarni kezdi. Oxir zamon payg'ambarining yaqinda Arabistonda chiqishini eshitgach, Madinaga keladi. Bir muddat u yerda bir yahudiy odamning quli bo'lib ishlaydi. Payg'ambarimiz (s.a.v.)ning Makkadan Madinaga hijrat qilganini eshitgan Salmon, kutilgan payg'ambarning shu kishi ekanini anglaydi. Ammo bunga ishonch hosil qilish uchun yana ikkita belgiga guvoh bo'lishi kerak edi. Birinchisi, payg'ambar zakot va sadaqa qabul qilmaydi, ikkinchisi esa kuragida qush tuxumidek nabiylik xoli bo'lishi kerak. Shularni aniqlash maqsadida Salmon payg'ambar a.s.ga sadaqa sifatida pul beradi. Lekin payg'ambarimiz (s.a.v.) bu pulni o'ziga olmasdan, sahobalarga tarqatadilar. Birinchi shart ro'yobga chiqqach Salmon, bu safar payg'ambarimiz (s.a.v.)ning badanidagi xolni ko'rishga


Masjidi Aqso

ishtiyoqmand edi. Jannatul Baqi qabristonida ekanlarida Salmonning niyatini anglagan Alloh rasuli badanidagi xolni ko'rsatadilar. Buni ko'rgan Salmonning hech qanday shubhasi qolmagach islomni qabul qilib sahobalardan biriga aylandi.

Salmoni Forsiy (r.a.) doim rasululloh (s.a.v.)ning sochlarini olgani uchun sartaroshlarning piri sifatida qabul qilingan bo'lib, unga "Salmoni Pok" deb nom berilgan edi.

Salmon kech tushishi bilan namoz o'qishga boshlardi. Namozdan charchasa Allohni zikr qilar edi. Bundan ham charchasa Allohning borligi va birligini tafakkur qilar edi. Biroz vaqt o'tgach o'ziga o'zi: "Shuncha dam olding, qani endi namozga tur!" der edi. Yana bir muddat kechgach: "Shuncha dam olding, qani endi Allohni zikr qil!" der edi. Kechaning asosiy qismi shunday kechardi.

Salmon (r.a.) payg'ambarimiz (s.a.v.)ning vafotlaridan keyin Madinai Munavvarada Abu Bakr Siddiqning suhbatlarini hech tark etmadi. Abu Bakr Siddiq bilan juda yaqin munosabatlari bor edi. Undan fayz olar edi. Ayni paytda yetuk talabalar yetishtirar edi. Tobeinlarning ulug'laridan va Abu Bakr Siddiqning nabiralaridan Qosim ibn Muhammad hazratlari ham u kishining shogirdi edi.

Hazrat Umar xalifaligi davrida Salmoni Forsiy (r.a.)ga ham hazrati Hasan va Husaynga berilgan miqdorda mablag' belgilagan edi. Ya'ni, u kishi ham ahli baytdan deb hisoblanar edi. Faqat zohid tabiat bo'lgan Salmon Forsiy (r.a.) bu mablag'ni boshqalarga sadaqa qilib tarqatar,

o'zi esa xurmo novdalaridan namat va savatlar to'qib sotar, shu bilan rizqini topib yashardi.

Bag'dodning 30 km janubi sharqida joylashgan Madoyin shahri fath etilgach, hazrat Umar Salmoni Forsiy (r.a.)ni u yerga hokim qilib tayinlaydi. Salmon u yerdagi insonlarga nozik va odil munosabatda bo'lgani uchun xalq tarafidan sevgi va hurmatga sazovor bo'lgan edi. Asli vatanida va o'z qavmi orasida qiymatli so'zlari va hikmatli nasihatlar aytib, ko'rkam holi va namunali yashash tarzi bilan doimo islomni targ'ib qildi. Ilmi, fazilati, go'zal axloqi va g'ayrati sababli islomiyat u yerda tez yoyildi.

Bir kishi Salmoni Forsiy (r.a.)ning xamir qoriyotganini ko'rdi va shoshib qoldi va undan: "Xizmatchingiz qaerda?" deb so'radi. Salmoni Forsiy (r.a.) unga shunday javob berdi: "Uni bir ish bilan yubordim. Birdaniga ikkita ish buyurishni unga ep ko'rmadim. Uni boshqa ish bilan jo'natsam, bu yerdagi ishining to'xtab qolishi nohaqlik bo'ladi!".

Ikki kishi hazrat Salmonning oldiga kelishdi, salom berib: "Siz Rasulullohning sahobasimisiz?" deb so'rashadi. U kishi: "Bilmayman" deb javob beradi. Kelganlar ajablanib, boshqa kishiga ro'para keldik shekilli deb taraddudlanib qolishadi. Salmon (r.a.) so'zlarini shunday davom ettirdi: "Men Rasulullohni ko'rdim. Ul zotning majlislarida qatnashdim. Ammo Rasulullohning haqiqiy sahobasi, u kishi bilan birga jannatga kira olgan kishidir".


Zaytun tog'idagi maqom qabri masjidi

Salmoni Forsiy (r.a.) hazrat Umar xalifaligi davrida Madoyin hokimi ekan o'ttiz ming kishiga xutba o'qigan paytida ham yonida ikki bo'lakdan iborat xirqasi bor edi. Xirqasining bir parchasini joynamoz sifatida foydalanar, ikkinchisini esa kiyib yurar edi. Bundan boshqa hech qanday kiyimi yo'q edi. Hokim bo'lgani uchun u kishiga maosh tayinlangan edi. Maoshidan o'ziga sarf qilmas, hammasini faqirlarga tarqatar edi. O'zining qo'l mehnati bilan kun kechirar edi. Loydan tovoq-kosa yasab, uch dirhamga sotar edi. Uning bir dirhamini yana tovoq yasash uchun xom ashyoga sarflar, bir dirhamini sadaqa qilar va yana bir dirhamini ro'zg'or ehtiyoji uchun sarflar edi. Tomi yo'q uyda faqirona hayot kechirar edi. Bir tomondan quyosh tushsa soya tomonga o'tar, bu tarafga ham quyosh tushsa, narigi tomonga o'tib olardi.

Hokimligi paytida Shomdan bir kishi keldi. Yonida bir qop anjir bor edi. Salmoni Forsiy (r.a.)ning ustidagi xirqani ko'rib, uni ishchi deb o'ylab "Shu qopni tashi!" dedi. Salmoni Forsiy (r.a.) qopni ko'tarib yura boshladi. Salmoni Forsiyni taniganlar haliga odamga "Sen nima qilayapsan? U kishi hokimku axir", deb e'tiroz bildirishdi. Haligi odam Salmoni Forsiydan uzr so'radi: "Meni avf eting, sizni tanimabman. Qopni yerga qo'ying" dedi. Salmoni Forsiy: "Yo'q niyat qilganman, sen boradigan manzilgacha olib boraman", dedi va u odamning uyigacha olib bordi. Salmoni Forsiy (r.a.) mana shunday kamtarin zot edi.

Nihoyatda sodda bir hayot tarzi yashagan Salmoni Forsiy (r.a.) xalifa hazrat Usmon zamonida xastalanib qoldi. Uni ziyoratga kelgan Sa'd ibn Abu Vaqqosga endi bu dunyoni tark etishini, merosi bitta kosa, bitta lagan, bir sholcha va bir namatdan iborat ekanligini aytdi.

U kishining ayoli shunday deydi: "Vafotiga yaqin menga, uyda biroz mushk bor, uni suvga qo'sh va boshimni atrofiga sep, inson va jin bo'lmagan kishi (malak)lar yonimga kelishadi", dedi. Xuddi aytganidek qildim. Tashqariga chiqdim. Xonadan "Assalomu alayka, ey Allohning valiysi va Rasulullohning do'sti" degan ovoz eshitdim. Ichkariga kirganimda ruhini Xudoga taslim qilgan va xuddi uxlayotgandek edi".

Said ibn Mussayyab, Abdulloh ibn Salomdan naql qiladi: "Salmoni Forsiy menga: "Ey birodarim, qaysimiz oldin vafot qilsak, o'zini hayot-


Maqomi




Bag‘dod Madoyindagi qabri bo‘lgan masjid.

dagi biron kishiga ko‘rsatsin" dedi. Men esa: "Buning ilojim bormi?" deb so‘radim. "Ha, mumkin. Chunki, mo‘minning ruhi badanidan ayrilgach, istagan joyiga keta oladi, kofirning ruhi esa jahannamda hibs qilinadi" dedi. Salmoni Forsiy (r.a.) vafot etdi. Bir kun tushki uyquda tushimda Salmon yonimga kelganini ko‘rdim. Salom berdi, salomiga alik oldim. Borgan joying qanday, deb so‘radim. Salmon: "Yaxshi. Tavakkul qil! Tavakkul qanday ham go‘zaldir " dedi va buni uch marta takrorladi.

Abu Hurayra (r.a.): "Salmoni Forsiy Injilni ham, Qur’oni karimni ham bilar edi", deydi. Salmoni Forsiy (r.a.) dedilarki: "Mo‘min kishi, tabibi yonida bo‘lgan bemorga o‘xshaydi. Tabibi unga yaraydigan yoki yaramaydigan narsalarni biladi. Xasta o‘ziga zararli biror nimani istasa "Buni yesang o‘lasan" deb qaytaradi. Mo‘minning holi shunday. U ko‘p narsani orzu havas qiladi. Lekin Alloh taolo uni bulardan man’ qiladi, to o‘lguncha. Keyin esa mo‘min jannatga ketadi".

"Uch narsa meni hayratga soldi. Birinchisi, o‘lim bilan hamnafas bo‘lsa ham dunyoning ketidan quvgan odam; ikkinchisi, o‘zi g‘aflatga tolib, o‘zini unutgan bo‘lsa da, aslida unutilmagan va hisob kitobga tortiladigan kishi; uchinchisi, Parvardigori undan rozi yoki noroziligini bilmay turib og‘zini to‘ldirib kuladigan kishining holi".

Marhamat qildilarki: "Qalb bilan badanning holati ko‘r va cho‘loq bir odamning holiga o‘xshaydi. Ko‘r bir daraxtning tagiga boradi, lekin unda meva borligini ko‘rolmaydi. Cho‘loq esa daraxtdagi mevani ko‘radi, lekin uni uzib ololmaydi. Qalb oxiratdagi ilohiy ne’matlarni

bilishi va ishonishi kerak, badan esa oxiratdagi abadiy ne'matlarga qovushmoq uchun amal qilishi kerak".

"Uch narsa meni doim yig'latadi: birinchisi, rasululloh (s.a.v.)ning vafoti. Bu ayriliqqa chiday olmadim va to'xtamay yig'layman. Ikkinchisi, qabrdan tirilganimda holim nima bo'ladi, buni bilmaganim uchun yig'layman. Uchinchisi, Alloh taolo meni so'roqqa tutganida jannatiymanmi, do'zaxiymi, buni bilmaganim uchun yig'layman".

Salmoni Forsiy (r.a.) bir kuni bir tuya oziq-ovqat sotib oldi. Bir kishi buni ko'rdi va: "Ey, Salmon buncha oziq-ovqatni nima qilasan. Buni yeb bitirgulik umring qolganini bilmaysanku?", dedi. Salmoni Forsiy (r.a.); "Nafs oziq ovqat bilan ta'minlaganda inson xotirjam bo'ladi. Undan keyin nafaqa va boshqa narsalarni o'ylamasdan Allohning zikri bilan mashg'ul bo'la oladi. Inson oshxonadagi nafaqasi to'lib toshib tursa, ibodatlari ham turli vasvasalardan xotirjam bo'ladi".

Shunday der edi: "Farzlarni to'liq bajarmagan holda, nafl ibodatlar bilan darajasini ko'tarishga intilgan kishining holi, zararlar natijasida sarmoyasini boy bergan bo'lsa ham foyda ketidan quvgan savdogarning holiga o'xshaydi".

Abu Vail shunday deydi: "Bir do'stim bilan Salmoni Forsiy (r.a.) ning ziyoratiga bordik. Bizga biroz arpa non va tuz bilan mehmon qildi. Hamrohim: "Tuzning yonida biroz sag'tar (kiyik o'tiga o'xshagan o't) bo'lsaydi dedi. Shunda Salmoni Forsiy (r.a.) suv idishini garovga qo'yib, o'tni topib keldi. Taomlanib bo'lgach hamrohim, "Bizga bergan ne'matlariga qanoat qilganimiz Allohga hamdu sanolar", dedi. Salmoni Forsiy (r.a.) esa: "Agar qanoat qilsayding, mening suv idishim garovda qolmagan bo'lardi" dedilar.

Salmoni Forsiy (r.a.) o'lim to'shagida ekan ko'z yoshlari to'kdi. Sababini so'raganlarga "Dunyodan ketayotganim uchun yig'lamayapman. Ammo Rasuli akram (s.a.v.)ning "Dunyodan ayrilishda sarmoyangiz bir musofirning ozig'idan ko'p bo'lmasin" degan edilar, mana shunga yig'layapman, dedilar. Holbuki, ul zot vafot etganida qoldirgan merosi o'n dirhamchalik qoldirgan ham emas edi.

Salmoni Forsiy (r.a.) hijriy 34 yoki 36 (milodiy 654 yoki 656) sanada Madoyinda shahid o'laroq vafot etdi. Qabri Bag'dod yaqinidagi Salmoni Pok qasabasida joylashgan.



# 3. QOSIM IBN MUHAMMAD (R.A.)

Qosim ibn Muhammad hazratlari Abu Bakr Siddiq (r.a.)ning nevarasidir. Hazrati Usmon xalifaligi davrida taxminan hijriy 30 (milodiy 650) yillarda tavallud topgan. Bolaligida otasi shahid bo'lgach, ammasi hazrati Oyshaning qaramog'ida ulug' bir olim bo'lib yetishadi. Unga yuz ming dirham g'animat moli berilganida qo'lini ham tekkizmay faqirlarga tarqatgan edi. Moddiy ehtiyojmand bo'lgan paytlarda ham unga berilgan mollarni Alloh yo'lida sarflar edi. Hazrati Oyshadan tortib, Abu Hurayra, Ibn Abbos va Salmoni Forsiy (r.a.) kabi sahobalardan ilm va fayz olgan edi. Tobeinlarning ulug'laridan va yetti faqihdan biridir.

Qosim ibn Muhammad hazratlari shunday der edi: "Eng katta gunohlardan biri kishining o'z gunohiga nisbatan yengil qarashidir". Unga o'zi bilmagan bir mavzuda savol so'ralganida "Bilmayman!" deyishdan tortinmas, noto'g'ri hukm berib qo'yib, Allohning g'azabiga duchor bo'lishdan qo'rqar edi. Undan ko'p savol so'ralganida: "Qasamki, so'ragan savollaringizning hammasiga javob berolmaymiz! Bilsaydik, sizdan yashirmas edik, chunki bilganini yashirmoq halol emas" der edi.

Qosim ibn Muhammad hazratlarining fatvolariga bir o'rnak keltiriladigan bo'lsa; insonning aql va ruh salomatligining ta'minoti va safar-



da tuyalarning yurishini tezlatish kabi tabiiy maqsadlar bilan musiqani joiz ko'rganini aytish mumkin.

Abdulmalik ibn Marvon vafot qilganida xalifa Umar ibn Abdulaziz juda mahzun bo'lgan edi. U yetmish kun aza tutdi. Buni eshitgan Qosim ibn Muhammad hazratlari xalifaning yoniga borib: "Bilmaysizmi, ulug'larimiz musibatni ham, ne'matni ham bir xil qabul qilar edilar. Ne'matga ojizlik bilan shukur, musibatga sabru bardosh ko'rsatib, yaxshilikka yo'yar edilar." Bu nasihatdan kayfiyati ko'tarilgan Umar ibn Abdulaziz, Qosim ibn Muhammad hazratlariga alohida hurmat bilan qaraydigan bo'ldi. Chunki, uning nasihatlari ta'sirida ko'nglida dunyoga bo'lgan qarashlari o'zgargan edi.

Qosim ibn Muhammad hazratlari e'tiqodiy mavzulardagi ikkilanishlar va ayniqsa taqdirni inkor etadiganlarning botil fikrlarini ma'qul ko'rmas, bunday qarashlarida qotib qolganlarning la'natga duchor bo'lishini ta'kidlar edi.

Qosim ibn Muhammad juda zohid kishi edi. Hatto unga berilgan yuz ming dirham o'ljaga qo'lini ham tekkizmasdan kamg'aballarga tarqatgan edi. Moddiy jihatdan qiynalib qolgan paytlarida unga berilgan zakot mollarni ham Alloh yo'lida ehson qilar edi. Yana shunday bir hodisa yuz berganida hammasini qashshoqlarga tarqatgach namozga turdi. Yonidagilar o'zaro gaplasha boshladilar. Qosim ibn Muhammad hazratlarining o'g'li ham shunday dedi: "Siz zakotingizni shunday biriga berdingizki, Allohga qasamki o'ziga bir tiyin ham olib qolmadi". Qosim ibn Muhammad hazratlari bu gapni eshitgach, namozini qisqaroq qilib tugatdi, keyin o'g'liga: "Bolam, bilgan narsang haqida gapir, bilmaganing mavzularda tilingni tiy" dedi. Qosim ibn Muhammad hazratlari bu so'z bilan farzandiga aslida har to'g'ri so'zning har joyda gapirilishi to'g'ri emasligini o'rgatish edi. Aks holda o'g'lining gaplari



to‘ppa to‘g‘ri edi. Ammo o‘g‘li uni maqtagani uchun bezovta bo‘lgan edi.

Bir sahroyi kelib u kishiga: “Olimlikda sen kuchlimisan yoki Salimmi?” deb savol berdi. (Salim taxminga ko‘ra hazrati Umarning nevarasi ekani ehtimoldan uzoq emas). Qosim ibn Muhammad hazratlari qiyin bir savolga duch keldi. “Men kuchliroqman desa, nafsini oraga qo‘shgan bo‘lib qolardi. Bu esa uning odobiga to‘g‘ri kelmasdi. “Salim mendan kuchliroq” desa, haqiqatga to‘g‘ri kelmas edi. Chunki Salimning bilimi unikidan oz edi. Eng yaxshisi – mavzuga nafsini aralashtirmasdan, Salimga ham ozor bermasdan xolis javob berish edi. Qosim ibn Muhammad hazratlari shunday javob berdi: “Salim haqiqatan ham hurmatga loyiq qadrli bir insondir.”

Umrining oxirgi yillarida ko‘zlari ko‘rmay qolgan Qosim ibn Muhammad hazratlari hijriy 107 (milodiy 726) yili haj yoki umra uchun Madinadan Makkaga qarab yo‘lga tushgan edi. Qudayd mavzesiga borganda mazasi qochdi. Vafot etishini his qilib o‘g‘liga: “Meni namoz o‘qigan ushbu kiyimlarim bilan, ya’ni ko‘ylagim, fo‘tam va ridom bilan kafanlang” dedi. O‘g‘li: “Ikki qavat kafan qilsak bo‘lmaydimi?” deganda, “o‘g‘lim, bobom hazrati Abu Bakr ham bu uch bo‘lak kiyim bilan kafanlangan edi. Ular biz uchun o‘rnak kishilardir. Tiriklar yangi kiyimga o‘lganlardan ko‘ra ko‘proq muhtoj va loyiqdirlar” dedi. Hazrat shu yerda vafot etdi va Mushallalda dafn qilindi.

Qosim ibn Muhammad hazratlarining Abdurahmon, Ummu Farva, Ummu Hakim va Abda ismli farzandlari bo‘lgan. Ja’fari Sodiq Ummu Farva ismli qizidan bo‘lgan nevarasidir.



# 4. JA'FARI SODIQ (Q.S.)

Ja'fari Sodiq (qaddasollohu sirrahu) hijriy 80 (milodiy 699) sanada Madinai munavvarada tug'ilgan. Nasli ota tomondan hazrati Aliga, ona tomondan hazrati Abu Bakr Siddiqqa borib taqaladi. Bobosi Qosim ibn Muhammad (r.a.) hazratlaridan juda ko'p bahramand bo'lgan.

Bir kuni pul qopchig'ini yo'qotgan bir odam tanimasdan yugurib kelib Ja'fari Sodiq (q.s.)ning yoqasiga yopishib:

"Pulimni sen o'g'irlading!", deb turib oldi. Ja'fari Sodiq (q.s.) esa:

"Qopchig'inda puling qancha edi?" dedi.

"Ming dinor edi" dedi u odam.

Ja'fari Sodiq (q.s.) hech nima demasdan u odamni uyiga olib borib ming dinor berdi. Bir payt o'sha odam yo'qotgan pullarini topgach Ja'fari Sodiq (q.s.)ning yoniga kelib uzr so'radi va pullarini qaytarmoqchi bo'ldi. Ja'fari Sodiq (q.s.) esa:

"Biz bergan narsamizni qaytarib olmaymiz!" dedi. Bunday bo'lishini kutmagan u odam hayrat bilan: "Bu zot kim o'zi?" deb ajablandi. Bu kishining Ja'fari Sodiq (q.s.) ekanligini bilgach juda o'sal bo'ldi.

Sufyoni Savriy hazratlari bir kun Ja'fari Sodiqning qimmatbaho kiyimda yurganini ko'rdi. Bu ishning payg'ambarimiz (s.a.v.)ning avlodlariga yarashmasligini aytgan edi. Shunda Ja'fari Sodiq (q.s.) tagidan kiyib olgan jundan to'qilgan kiyimini ko'rsatdi. Yashab turganlari zamonda moddiy to'kin sochinlik bo'lgani uchun har kim kiyayotgan liboslardan kiyish ularga ham munosib ekanligini aytgach, shunday dedi: "Tagidagini Alloh uchun kiydik, ustidagini esa Sizlar uchun kiydik. Al-



loh uchun bo'lganini yashirdik, siz uchun bo'lganini esa ko'rsatdik" dedi.

Ja'fari Sodiq (q.s.) futuvvat ahlidan javonmard bir inson edi. Bir kuni Shaqiqi Balxiy undan futuvvat haqida so'ragan edi. Ja'fari Sodiq (q.s.) ham so'radi: "O'zingiz bu borada nima deysiz?".

Shaqiq Balxiy: "Berilsa, shukr qilamiz, berilmasa sabr qilamiz" dedi.

Ja'fari Sodiq (q.s.): "Buni bizning Madinadagi itlar ham qiladi. Bizga ko'ra futuvvat berilganini boshqasiga ikrom qilish, berilmaganda esa shukr qilishdir" dedilar.

O'g'liga nasihat qilar ekan shunday dedilar: "O'g'lim! Allohning taqsimiga rozi bo'lgan boy bo'ladi. Boshqasining qo'lidagiga ko'z tikkan esa ehtiros egasi bo'ladi va ko'ngil faqirligi bilan olamdan o'tadi. O'zining gunohini kichik ko'rib mensimagan kishi boshqalarning kichik gunohini katta ko'radi. Boshqalarning gunohini kichik ko'rgan, o'z gunohini katta ko'radi. Allohning kitobi o'qi, salomni keng yoy, yaxshilikni amr qilib, yomonlikdan qaytar, sendan yiroqlashganning oldiga o'zing bor, sen bilan gaplashmagan bilan avval sen so'z boshla! Sendan bir narsa so'raganga ber! Gap tashish va g'iybatdan tilingni asra! Chunki gap tashish insonlarning ko'ngliga dushmanlik urug'ini ekadi. Boshqalarning aybini kavlama! Chunki boshqalarning kamchiligini qidirgan kishining o'zi ularning nishoniga aylanadi.

Ja'fari Sodiq (q.s.)ning talabasi bo'lgan Imomi A'zam Abu Hanifa (No'mon bin Sobit), Ja'fari Sodiq (q.s.) hazratlarining suhbatlariga ikki



yil qatnab, uning yashirin va ochiq ma'rifat bulog'idan ilm va avliyolik yo'lida ko'p istefoda etdi. Imomi A'zam Ja'fari Sodiqning huzurida erishgan yuksak martabalarni anglatish uchun: "O'sha ikki yil bo'lmasaydi No'mon halok bo'lar edi", degani naql qilinadi.

Ja'fari Sodiq (q.s.) shunday der edi: "Sadaqa berib, rizqingizni orttiring. Zakot berib, mollaringizni asrang. Tejamkor bo'lgan odam qiyinchilik ko'rmaydi. Tartibli, tadbirli yashamoq, tirikchilikning yarmidir. Insonlar bilan xushmuomalada bo'lish aqlning yarmidir. Boshiga musibat kelganda tizzasiga urib isyon qilgan savobdan mahrum qoladi...".

Bir kuni qullarini chaqirdi va ularga shunday dedi: "Kelinglar, sizlar bilan va'dalashib olaylik. Qiyomat kuni ichingizdan qaysi biringiz qutulsangiz, u boshqalarga shafoatchi bo'lishi uchun so'z beraylik". Ular: "Ey, Alloh Rasulining avlodi! Sizning bizning shafoatimizga ehtiyojingiz yo'qdir. Bobongiz Muhammad (s.a.v.) butun insoniyatning va jinlarning shafoatchisidir", deyishdi. Ja'fari Sodiq (q.s.) hazratlari: "Men bu amallarim bilan bilan qiyomat kuni bobomning yuziga qarashga uyalaman" dedilar.

Imomi Ja'far hazratlari bir muddat xilvatga chekilib, yolg'iz holda qoldilar. Uyidan tashqariga chiqmay qo'ydilar. Avliyoning ulug'laridan Sufyoni Savriy u kishining uyiga kelib: "Ey rasulullohning nevarasi! Insonlar barakotli nafasingizdan, foydali suhbatlaringizdan mahrum qoldi. Nega uzlatga chekildingiz? deganida, shunday dedilar: "Hozir shunday qilish taqozo qildi. Zamon buzildi va do'stlar o'zgardi, so'zi haqiqat bo'ldi".

Bir kuni Ja'fari Sodiq (q.s.)dan so'radilar: "Alloh nega foizni harom qilgan?". Ja'fari Sodiq (q.s.) shunday javob qildi: "Insonlar bir-biriga yaxshilik qilib, xayru ehson qilishlari uchun Alloh foizni harom qildi. Foiz harom qilinmasa edi, yaxshilikni bir-biriga beminnat qiladigan kishi qolmas edi. Dunyoda qilingan har bir yaxshilik uchun manfaat kutadigan ko'payib ketgan bo'lar edi."

Ja'fari Sodiq (q.s.) shunday dedilar: "Alloh dunyoga shunday amr ettiki: "Ey, dunyo! Menga xizmat qilganga, sen ham xizmatchi bo'l! Sening orqangdan quvganga esa zahmat, parishonlik ber! Qiz farzandlar ota-onasi uchun xayru hasanotdirlar. O'g'illar esa ne'matdirlar. Hasanot sohibi bo'lganlar savob qozonadilar. Ne'matlardan esa savol javobga tortiladi".

"Ey o'g'lim! Do'stlik qilganing, ziyoratiga borganing kishi xushaxloq bo'lsin, yomon axloq egalari bilan do'stlik qurma, ular bilan uchrashma! Chunki ular suvi bo'lmagan cho'l, shoxlari ko'karmagan daraxt, o't o'smaydigan tuproqlardir".

Bir kun davrning buyuk olimi va zohidlaridan Dovudi Toiy, Ja'fari Sodiq (q.s.)ning yoniga kelgandi, unga dediki: "Ey payg'ambarimiz

(s.a.v.) nevarasi, menga nasihat qiling! Chunki qalbim qoraydi". Ja'fari Sodiq (q.s.) esa shunday dedilar: "Ey Dovud! Sen zamonamizning eng zohidi, Allohdan eng qo'rqqanisan. Mening nasihatimga nima ehtiyojing bor?". Dovudi Toiy: "Ey payg'ambarimiz (s.a.v.) nevarasi! Sizning butun yaratilganlardan ustunligingiz bor. U buyuk payg'ambarning qoni tanangizda oqayapti. Shuning uchun hammaga nasihat qilish sizga vojibdir", dedi. Ja'fari Sodiq (q.s.): "Ey Dovud! Men qiyomat kuni kelganda ajdodim payg'ambarimiz (s.a.v.) qo'limdan tutib: "Nega menga tamoman ergashmading?" deyishidan qo'rqaman. Bu ishlar naslu nasab ishi emas, ibodat va amal ishlaridir", dedilar. Bu so'zlarni eshitgan Dovudi Toiy yig'lay boshladi.

Ja'fari Sodiq (q.s.) butun umrini Madinada o'tkazdi. Hijriy 148 (m. 765) yilda o'sha yerda vafot etdi. Jannatul Boqiyy qabristoniga dafn qilindi.

Ali ibn Usmon Hujviriy (h.456 / milodiy 1072) "Kashf ul mahjub" nomli asarining Ja'fari Sodiq (q.s.) haqida yozgan bo'limida "Tasavvuf yo'lini ochiqlagan mashhur asarlari bordir", deydi. Ja'fari Sodiq (q.s.)ga ba'zi asarlar nisbat berilayotgan bo'lsa-da, ularning ko'pi unga emasdir. Bulardan "Misbah ush-sharia va miftah ul haqiqa" (Bayrut, 1983) arabcha axloq va zohidlikka doir asardagi ba'zi jumlalar esa unga oid bo'lishi mumkin.



## 5. BOYAZID BISTOMIY (Q.S.)

Hijriy 161 (milodiy 777) yil Eronning Shahrud shahrining Bistom qasabasida dunyoga keldi. Ja'fari Sodiq (q.s.) hazratlarining nevarasi Imom Ali Rizodan bahramand bo'lganligi naql etiladi. Ja'fari Sodiq (q.s.) bilan ko'rishmagan, balki ma'naviy, uvaysiy yo'l orqali Ja'fari Sodiq (q.s.)dan fayz olgan.

Boyazidi Bistomiyning majusiy (otashparast) bir qo'shnisi va bu qo'shnisining bir chaqalog'i bor edi. Bu majusiy bir kuni safarga chiqdi. Uyi qorong'u bo'lgani uchun go'dak ko'p yig'ladi. Boyazid Bistomiy har kuni bir sham olib, qo'shnisiga berar edi. Majusiy safardan qaytib, bu voqedan xabardor bo'lgach, ma'naviy holatida o'zgarishlar ro'y berdi. Ko'nglida Boyazidga nisbatan hurmat va ehtirom hosil bo'ldi. "Modomiki, xonadonimizga u zotning yorug'ligi keldi, biz o'z qorong'uligimizda yashamog'imiz to'g'ri emas", deb Boyazid Bistomiyning huzuriga borib musulmon bo'ldi.

Rivoyatlarga ko'ra, Boyazid Bistomiy hazratlari bir muridi bilan hajdan qaytayotgan edi. Yo'lda bir shaharga kelganlarida xalq ularning atrofiga to'plandi. Kimdir uning qo'lini o'pishni istar, kimdir uning etagiga yopishar, yana kimdir duo talab qilardi. Xalqning bu iltifotidan

bezovta bo'lgan Boyazid Bistomiy hazratlari xalqni tarqatishga harchand urinmasin, ular tarqalishmadi. Shunda Boyazid Bistomiy hazratlari xurjunidan non chiqarib yeya boshladi. Holbuki Ramazon oyi edi. Xalq: "Biz bu kishini ulug' avliyo deb o'ylabmiz, ammo u Ramazon oyida ro'zasini ochdi", deb tarqalib ketdilar. Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari muridiga qarab: "Bolam! Biz safardamiz. Musofir kishining ro'zasini ochishi va qazosini keyin tutib berishi dinimizda joizdir. Janobi Haqning bizga ruxsat bergan bir ishni qildik va atrofimizdan tarqalib ketishdi. Alhamdulillah, olomondan qutuldik" dedi (Qarang: Hujviriy, Kashf ul mahjub, nashr. M.Obidiy, Tehron, 2006, 89 b).



Bir kuni xalq orasida valiy deb nom chiqargan bir kishini ko'rish uchun muridlari bilan yo'lga tushgan edi. Haligi valiy deyilgan kishi uyidan chiqdi, masjidga ketayotib qibla tomonga qarab tupurdi. Buni ko'rgan Boyazid Bistomiy (q.s.) u kishining xomligi va loqaydligini ko'rib qattiq ta'sirlandi, u bilan salomlashmay darhol orqasiga qaytdi. Talabalariga esa shunday dedi: "Bu zot Rasululloh (s.a.v.)ning o'rgatgan odoblaridan biriga rioya qilishda hatto ishonchli emas. Janobi Haqning sirlari xususida unga qanday ishonish mumkin?".

Boyazidi Bistomiy (q.s.) hazratlari bir kun yo'lda ketayotganda bir yigit uning izidan qadam baqadam kuzatib kelardi. Shayxning ustida bir mo'yna bor edi. Yigit: "Hazrat! Mo'ynangizdan bir parcha bersangiz-da, baraka va fayzingizdan bahramand bo'lsak!" dedi. Hazrat esa unga muhtasham bir javob berdi: "Bolam, mo'ynanigina emas, hatto Boyazidning terisini shilib olib kiysang ham u qilgan amallarni qilmaguncha biror foyda ko'ra olmaysan."



Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari bir joyga sayohatga chiqqanida bir daraxtning tagida ovqatlangan edi. Keyin yana yo'liga davom etdi. Ancha masofa yo'l olgach to'rvasida bir chumolini ko'rib qoldi. "Allohning bu maxluqini o'z vatanidan ayirib qo'yibman ku", dedi va orqasiga qaytib, chumolini haligi dam olgan joyiga qo'yib yana yo'liga davom etdi.

Shunday naql qilinadi: Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlarining onasi bir qish kechasida o'g'lidan suv so'radi. Ammo uyda suv tugagan edi. Boyazid Bistomiy suv izlab, tashqariga chiqdi. Qaytib kelganida esa onasi uxlab qolgan edi. Qo'lidagi suv kosasini tutgan holda onasi uyg'onguncha kutib turdi. Bir muddat vaqt o'tgach, onasi uyg'onib, "Suv ber o'g'lim" dedi. Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari kosani onasiga uzatganda, kosaga yopishib qolgan qo'lining terisi ham shilindi. Onasi bu holni ko'rgach, "Ey Rabbim! Men Boyaziddan roziman, Sen ham rozi bo'l!" deb duo qildi.

Yoshlik yillarida qilgan ba'zi ibodatlaridan zavq olmas edi. Bu hodisani ba'zan onasiga aytar, uni katta qilib tarbiyalaganida biron xato kamchilik o'tib o'tmaganini so'rar edi. "Onajon! Meni emzirganingizda biron harom narsa yeb qo'yganmidingiz? Ichimda meni Rabbimdan uzoqlashtirayotgan bir narsani sezyapman. Faqat sababini bilolmayapman". Onasi uzoq bir muddat o'ylab ko'rgandan keyin: "Bolam, bitta narsani eslay olaman. Sen juda kichkina eding. Qo'shninikiga chiqqan edim. Sen quchog'imda eding, birdan yig'lay boshlading. Har nima qilsam ham seni yupata olmadim. Nihoyat seni tinchlantirish uchun qo'shnidan izn olmasdan qozonida pishayotgan sho'rvaga barmog'imni botirib, senga yalatdim" dedi. Shunda Boyazid Bistomiy onasiga o'sha qo'shniga borib rozilik so'rashini iltimos qildi. Onasi rozilik so'rab halollashgandan keyingina qilgan toat ibodatlaridan zavq ola boshladi.

Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari Allohning ishqi bilan shunday bir holda ediki, Undan boshqa hech narsani xotirlamas edi. Yigirma yil yonida yurib, hech ayrilmagan talabasini har chaqirganda, “O‘g‘lim, isming nima?” deb so‘rar edi. Yana bir marta chaqirganda talabasi unga shunday dedi: “Hazrat! Yigirma yildan beri yoningizdaman, hech sizdan uzoqlashganim yo‘q. Sizga xizmat qilayotganimdan nihoyatda sharafliman. Ammo har safar mening ismimni so‘rashingizning hikmatini tushuna olmadim”, dedi. Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari esa, “Bolam! Aybga buyurma. Har gal ismingni so‘rayman. Allohning ishqi qalbimga kelganda, meni shunday bir hol o‘rab oladiki, Undan boshqa hamma narsani unutib qo‘yaman. Sening ismingi har doim yodimda tutishga harakat qilaman, faqat shunaqa holga tushganimdan keyin unutib qo‘yaman. Sen mendan hech ham xafa bo‘lma” deb talabasining ko‘nglini oldi.



Sultonul-orifin Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari bir kecha qattiq uxlab, bamdod namoziga tura olmay qoldi. Namozini qazo qilib qo‘ygani uchun shunchalik yig‘lab ingradiki, nogahon bir ovoz eshitdi: “Ey Boyazid! Bu gunohingni kechirdim. Yig‘lab, pushaymon bo‘lganing uchun esa yetmish ming namoz savobi ato etdim” dedi. Oradan bir qancha oy o‘tgach, uni yana uyqu bostirdi. Shayton kelib uning muborak oyoqlaridan tutib: “Qani tur! Bamdod namoz vaqti o‘tib borayapti” deb uyg‘otdi. Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari turib, shaytonga: “Ey, mal’un! Sen hech qachon bunday yaxshi ish qilmas eding. Barchaning namozga turolmay qazo qilishini istar eding ku? Nima uchun meni namozga uyg‘otding?” deganida, shayton shunday javob berdi: “Bir qancha oy avval uxlab qolib, bamdod namoziga tura olmaganingda, qattiq pushaymon bo‘lib, ko‘z yoshlari to‘kkaning uchun yetmish ming namoz savobini olgan eding. Bugun shuni o‘ylab faqatgina shu qilgan bir vaqt namozning savobini olishingni xohladim. Yana afsus pushaymon bo‘lib, yetmish ming savob olishingi istamadim. Shuning uchun ham seni uyg‘otdim”.

Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari davrida minglab valiylar yashar edi. Ularning hammasi ham toat, ibodat, riyozat, kashf va karomat sohiblari edilar. Faqat o'sha davrning qutbi bir savodsiz omi temirchi edi. Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari bu ishning sir va hikmatidan hayratlanar edi. Bola-chaqasini Boqiysh uchun kecha-yu kunduz bosqon yonidan ayrilmagan temirchini ko'rishni istadi. Bir kuni uning do'koniga borib salom berdi. Temirchining qo'llarini o'pti va undan duo talab qildi. Ammo hanuz kashfi ochilmagan va o'z maqomidan xabarsiz bo'lgan temirchi Boyazid Bistomiy (q.s.)dan duo so'raganida Boyazid: "Men sizning qo'llaringizni o'pay, siz mening haqqimga duo qilinn! Chunki sizning duoyingizga muhtoj menman!". Temirchi esa shunday javob berdi: "Men seni duo qilganim bilan ichimdagi dardim yengillashib qolmaydi-ku!". Shunda Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari: "Dardingiz nima? Ayting, bir chorasini topaylik?" dedi. Temirchi: "Ajabo qiyomat kunida buncha insonning holi nima kechadi? Shuni o'ylab, kuyib yonishdan boshqa dardim yo'q", deb, ho'ngir-ho'ngir yig'lay boshladi. Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari ham yig'lashga tushdi. O'sha payt Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlarining ichidan: "Bular nafsim, nafsim deydiganlardan emas, ummatim ummatim deydiganlardandir", degan bir ovoz keldi. Shundan keyin o'sha zahoti ichidagi hamma hayrati yo'qoldi. Qutblik maqomining nima uchun bu temirchiga berilganini tushundi. Angladiki bundaylar, sevikli payg'ambarimizga bevosita qalbdan bog'langan. Uning haqiqatiga mazhardir. Temirchiga shunday dedi: "Insonlarning azob chekishidan senga nima?". Temirchi dedi:



Majmuadagi Masjid

"Menga nimami? Mening fitratimning o'zagi mehr shafqat suvi bilan yo'g'rilgandir. Jahannam ahlining butun azobini menga yuklasalar-da, ularni avf etsalar, men saodatga erishaman va dardimdan qutulaman" dedi. Temirchi namoz o'qish uchun farz miqdoridan ortiq sura va oyat bilmas edi. Bilmaganlarini Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari o'rgatdi. Shu asnoda Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari qirq yilda ham erisha olmagan ma'naviy darajalarga yuksaldi. Ichi fayzi ilohiy bilan to'lib toshdi, o'sha payt yaxshi tushundiki, qutblik siri tamoman boshqa narsa ekan.

Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari qabriston ziyoratiga juda ko'p borar edilar. Bir kecha qabristonni kezar ekan, qabriston qorovuli uni tayog'i bilan urdi. Boyazid: "La havla vala quvvata illa billahil aliyyil azim" dedi. Qabriston qorovuli yana bir necha marta urgach, tayoq sindi. Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari uyga qaytgach, talabalariga tayoqning narxini so'radi. Va unga yetadigan pulni hamyonga qo'yib, shirinliklar bilan bir talabasi orqali qabriston qorovuliga jo'natdi. Bir maktub yozib, qabriston qorovuliga berishini ham aytdi. Maktubda shunday yozilgan edi: "Muhtaram qabriston qorovuli, balki meni o'g'ri deb o'ylab urgandirsiz. Gunoh menda, chunki kechasi qabristonda yur-



masaydim urmas edingiz. Tayog'ingizning sinishiga sabab bo'ldim. Jo'natgan pulim bilan o'zingizga bir tayoq sotib oling! Tayoqning singani uchun xafa bo'lgan bo'lsangiz uni ketkazish uchun jo'natganim shirinlikni yeng! Senga Allohning salomlari bo'lsin". Yosh qabriston qorovuli maktubni o'qigach, darrov kelib shayxdan uzr tiladi va tavba qildi. Unga qo'shilib yana bir necha qorovullar haq yo'liga kirdilar.

Boyazid Bistomiy (q.s.) huzuriga bir kuni bir kishi kelib: "Hazrat! Men o'ttiz yildir kunduzlari ro'za tutib, kechalari namoz o'qiyman. Ammo o'zimda hech bir o'zgarish ko'rmayapman. Holbuki, e'tiqodim to'g'ri" dedi. Sultonul-orifin Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari: "Sen bu holda yana uch yuz yil ibodat qilsang ham hech narsaga erisholmaysan. Chunki nafs to'sig'i bor" dedilar. U kishi: "Hazrat! Bunga bir chora yo'qmi?" deb so'radi. Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari: "Bor, lekin sen qabul qila olmaysan" dedilar. U kishi qat'iylik bilan: "Hazrat! Iltimos, buning chorasini ayting va meni o'zingizga shogirdi qilib oling. Nima desangiz ham qilaman" deb qattiq turib oldi. Sultonul-orifin shunday dedilar: "Unday bo'lsa, hozir uyingga bor, egningdagi qimmatbaho kiyimlaringni yechib, oddiy va eski kiyim kiy. Bo'yningga bir to'rva osib, ichini yong'oq bilan to'ldir. Seni eng yaxshi tanigan odamlar yashaydigan ko'chaga bor. Bolalarni yoniboshingga to'plab: "Menga bir musht tushirganga bitta yong'oq, ikki musht tushirganga ikkita yong'oq beraman deb ayt". U kishi bu gaplarni eshitib, "Subhanalloh, la ilaha illalloh. Men bularni bajara olmayman. Menga boshqa bir ish buyursangiz" dedi. Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari: "Sening davong faqat shu va biz ham boshdan sen buni qabul qila olmaysan deb aytgan edik-ku! Bizning yo'limizning asosi nafsni tarbiya qilishdir" dedilar.

Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari bir kun talabalari bilan ruhiy shifoxona yonidan o'tayotgan edi. Uning talabalaridan biri u yerda telbalarni davolashga urinayotgan bosh tabibga yaqinlashib: "Gunoh xastaligiga chalingan kasallar uchun biror doringiz bormi?" deb so'radi. Bosh tabib javob berolmagach, oyog'i zanjir bilan bog'langan telbalardan biri Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlarining ma'naviy nazari tushgach shunday dedi: "Bu dardning davosi shunday: "Tavba ildizini istig'for yaprog'i bilan qorishtirib, qalb hovonchasiga qo'yib, tavhid to'qmog'i bilan yaxshilab ezish kerak. Keyin esa insof elagidan o'tkazib, ko'z yoshi bilan xamir qilish kerak. Keyin esa Alloh ishqi olovida pishirib, Muhammad (s.a.v) muhabbati bolidan qo'shib, kecha-kunduz qanoat qoshig'i bilan yeyish kerak".

Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari namoz o'qish uchun bir masjidga keladi, eshik oldida biroz turib, keyin yig'laydi. Sababini so'raganlarga: "Masjidni shu gunohkor vujudim bilan kirlatishdan qo'rqaman. Tavba qilib, Allohga yolvoryapman, undan keyin kiraman" derdi.

Bir marta Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlarining qalbiga shunday ilhom keldi: "Ey Boyazid! Xazinalarim boshqalar tarafidan ado etilgan ibodatlar va go'zal xizmatlar bilan liq to'la. Sen huzurimizga shunday bir narsa bilan kelginki, u bizda mavjud bo'lmasin." Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari: "Yo Rabbiy! Xazinangda topilmagan narsa nima?" dedi. Qalbiga yana bir ilhom keldiki: "Ojizlik, bechoralik, tavoze va ehtiyoj".

Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari bir marta shunday dedi: "Bizning ruhimizni samolarga olib chiqdilar. Jannatni, jahannamni ko'rsatdilar. Hech narsaga qaramadim. Faqat Alloh taoloni o'ylar edim. Qancha maqomlardan olib o'tdilar. Nihoyat, azaliyat daraxtini ko'rdim. Keyin: "Yo Rabbiy! Senga vosil bo'la olishim uchun meni o'zligimdan qutqar, deb yolvordim. Menga bildirdilarki: "Ey Boyazid! O'zligingdan qutulib, menga yaqinlashishing, sevikli payg'ambarimga tobe bo'lishingga bog'liqdir. Uning oyog'ining changini ko'zlaringga surma qilib sur. Uning hukmlariga rioya qilishda davom et".

Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari bir kuni talabalari bilan juda tor bir ko'chadan o'tayotgan edi. Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari ro'paradan bir itning kelayotganini ko'rdi va tisarilib itga yo'l berdi. Talabalardan birining xayoliga shunday fikr keldi: "Insono'g'li hayvonlardan sharaflidir. Ham bizning ustozimiz, sultonul-orifindir. Atrofidagilar ham uning bebaho va sodiq shogirdlaridir. Shularga qaramasdan ustozimizning bu itga yo'l berishining hikmati nima ekan ajabo?". Shunda, Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari shunday dedilar: "Shu it, hol lisoni bilan menga dediki: "Senga sultonul-orifin bo'lish xil'atini, menga esa itlik po'stini kiydirdilar. Buning teskarisi ham bo'lishi mumkin edi. Bu ilohiy taqdir, holingga shukur qil". Shuning uchun men unga yo'l berdim."


Qabri Sharif rasmi

Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari yomg'irli bir havoda juma namoziga borish uchun uyidan chiqdi. Jala tufayli yo'llar loy edi. Yomg'ir tugagunga qadar bir uyning devori panasida kutdi. Loy poyafzalini devorning toshlariga surtib tozaladi. Yomg'ir pasaygach, masjidga qarab ketdi. Nogahon xayolida bir majusiyning devorini loy qilgani uchun o'zidan xafa bo'lib: "Undan rozilik olib halollashmasdan qanday qilib juma namozini ado etasan? Birovning devorini kir qilib, Allohning huzuriga qanday chiqasan?" deb fikr qildi va orqaga qaytib majusiyning eshigini qoqdi. Eshikni ochgan majusiy: "Keling, nima xizmat?" deb so'raganida, "Sizdan uzr so'rashga keldim" dedi. Majusiy hayrat bilan: "Qanaqa uzr?" deb so'radi. U: "Biroz avval devoringizni o'zim bilmagan holda loy poyafzalimni tozalash uchun kirlatdim. Bu to'g'ri ish emas. Yomg'irning shiddatidan bunga e'tibor qilmabman" degach, majusiy hayrat bilan: "Mayli-ku, ammo buning nima zarari bor? Zotan devorlarimiz loy ichida. Sizning oyog'ingizdan devorga surtilgan loy chirkinlik va qo'pollik hosil qilmaydi" dedi. Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari: "To'g'ri, ammo bu bir haq masalasi, devor egasining roziligini olish kerak" dedilar. Majusiy: "Sizga bu nazokatni va inson haqqiga bu daraja hurmatkor bo'lishni diningiz o'rgatdimi?" deb so'raganda, "Ha, dinimiz va payg'ambarimiz Muhammad (s.a.v.) o'rgatdi" dedilar. Majusiy, "Unday bo'lsa nega biz bu dinga kirmayapmiz?" deb, kalimai shahodatni aytib musulmon bo'ldi.

Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari shunday degan edilar: "Ilk marotaba hajga borganimda faqatgina Ka'bani ko'rdim. Ikkinchi marta borganimda ham Ka'bani, ham Ka'baning Rabbini ko'rdim. Uchinchi borishimda esa faqatgina Ka'baning Rabbini ko'rdim."

Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari derki: O'ttiz yillik ibodatimda nafsimga bo'ysundim. Bir kuni bir odam shunday dedi: "Ey Boyazid! Allohning xazinalari ibodat bilan to'lgandir. Agar Janobi Haqqa erishmoq istasang, nafsingni pastga urib, xo'rlab haqir ko'rishing kerak, amallaringda ixlosni ustivor tutishing darkor".

Sultonul-orifin Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari shunday der edi: "Kimki, Qur'oni karim qiroatini va zohidona hayotni tark etsa, jamoatga davom etmasa, janozalarga qatnashmasa, xastalarni ziyorat qilmasa yu, o'zini so'fiyman desa, u haqiqiy bid'atchidir. Turli karomatlar ko'rsatib, hatto havoda chordona qurib o'tirsa ham unday ko'zbo'yamachiga aldanmang! Ilohiy farmon va ta'qiqlarga rioya qilyaptimi, shar'iy hukmlarni haqqoniy ado etyaptimi, o'sha jihatlariga e'tibor bering! Zikr miqdor jihatidan ko'p qilingan emas, balki g'aflatdan uzoq bo'lib, idrok bilan qilingan zikrdir."

Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari shunday der edi: "Havoda uchayotgan, suv ustida yurgan bir odamni ko'rsangiz, uni so'rab-surishtir-



masdan, shariat chegaralari, amr va ta'qiqlariga amal qilish borasida sinamasdan unga aslo ishonmang! Gunohdan tavba bir marta, ibodat va itoatdan tavba ming marta bo'ladi. Ya'ni, ibodatlardan hosil bo'ladigan g'aflat, riyo va kibr, manmanlik tufayli ming marotaba tavba qilish kerak".

Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlarining shunday degani naql qilinadi: "Yo Rabbiy! Senga qanday qilib erishish mumkin?" deb duo qildim. Shunday bir nido keldi: "Nafsingga uch taloq berib, undan ajrash!". Shuncha zahmat va mashaqqatlarga bardosh berib maqsadga erishish yo'lida birinchi shart onaning roziligini olish ekanligiga iqror bo'ldim.

Sultonul-orifin Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari hijriy 234 (m. 848) sanasida Eronning Bistom qasabasida vafot etdi va u yerga ko'mildi. Xatay (Turkiyadagi bir viloyat nomi)ning Qiriqxon tumani Olabeyli qishlog'ida ham maqom qabri bor.

Boyazid Bistomiy (q.s.) hazratlari vafot etgach ulug' zotlardan biri u kishini tushida ko'rdi, Boyazdiddan so'radi: "Qabrda Munkar va Nakir farishtalari senga qanday muomala qilishdi?". Javob: "U ikki muborak malak kelib, "Rabbing kim?" deb so'raganda, ularga dedimki, "Buni so'rash bilan Sizning maqsadingiz hosil bo'lmaydi. Siz mendan Uni so'raganingizdan ko'ra, Undan meni so'rang. Agar U meni "bandam" deb hisoblasa yaxshi. Bordiyu Xudo saqlasin agar U meni "bandam" demasa, men yuz marta: "U mening Rabbimdir" desam ham nima foydasi bor?"

# 6. ABUL-HASAN XARAQONIY (Q.S.)

Abul-Hasan Xaraqoniy (q.s.) taxminan hijriy 352 (milodiy 963) sanasida Eronning Shahrud shahrida, Bistom qasabasining shimolidagi Xaraqon qishlog'ida dunyoga keldi. Boyazid Bistomiyni zohirda ko'rmagan bo'lsa da, ammo ma'naviy yo'l uvaysiylik orqali undan fayz olgan.

Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlari o'n ikki yil Xaraqondan Bistomga ustozining qabrini ziyorat qilish uchun qatnadi. Bu ziyoratlarga borish chog'ida yo'lda Qur'oni karimni xatm qilar edi. Har borganida ziyoratga tegishli vazifalarini bajargach: "Yo Rabbiy! Ustozim Boyazidga ehson qilganing Senga oid ilmlardan, buyukligingni haqqi Abul-Hasan Xaraqoniy bandangga ham ehson ayla!" deb yolvorar edi. O'n ikki sana o'tib Allohning inoyati bilan Boyazidning ruhiyatidan bahramand bo'lib kamolga yetdi.

Bir kuni Abu Ali ibn Sino Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlarini ziyorat qilish uchun Xaraqonga keldi. Xaraqoniyning ayoli erining o'rmon-



ga ketganini aytdi. Abul-Hasan Xaraqoniyning xotini uning ulug'ligini tan olmas va u haqda bo'lar bo'lmas gaplar aytdi. Ibn Sino uni qidirib o'rmonga qarab ketarkan, Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlari bir arslonning ustiga o'tin yuklatib kelayotgan edi. "Bu nima hol?" deb so'radi. Xaraqoniy: "Uyimdagi tashvish va balo yukini tashiganim uchun bu arslon ham bizning yukimizni tashiyapdi", dedi.

Hukmdor Mahmud G'aznaviy Xaraqon qishlog'ining yaqinlariga kelganida dovrug'i tanilgan Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlarini ziyorat qilishni istadi. Bir odamini chaqirib Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlarining yoniga borib "G'azna sultoni ziyoratingizga keladi, sizlar ham muridlaringiz bilan uni kutib olishga chiqing!", deb aytishini buyurdi. Agar taraddud qilsa: "Allohga, Rasuliga va sizdan bo'lgan hukmdorlarga itoat qiling..." (Niso, 59) oyatini eslatishni ogohlantirdi. Bu orqali Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlarining qanday harakat qilishini ko'rib, uning ma'naviy kamolini sinamoqchi bo'ldi.



Elchi buyurilgan vazifani bajargach Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlari shunday dedi: “Sulton Mahmudga borib, shunday deng: Abul-Hasan “Allohga itoat qiling!” farmoni bilan shunday mashg‘ulki, hatto “Rasulga itoat qiling!..” amrini ham haqqoniy bajara olmayapti, sulton bilan esa gaplashadigan vaqti umuman yo‘q.”

Bu so‘z Sulton Mahmudga qattiq ta’sir qildi. Yonidagilarga:

“Turinglar, Shayxning huzuriga boramiz, bu zot boshqacha inson ekan, biz bilgan odamlardan emas” dedi.

Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlarining huzuriga borgan Sulton Mahmud: “Menga bir nasihat qiling!” dedi.

Xaraqoniy hazratlari: “Ey Mahmud! To‘rt narsaga diqqat qil: Taqvo, jamoat bilan qilingan namoz, jo‘mardlik va xalqqa shafqat!” dedilar.

Sulton Mahmud: “Menga duo qiling!” deb iltimos qildi.

Hazrat: “Besh vaqt namozda: Allohim mo‘min erkaklarni va mo‘mina ayollarni kechirgin!” deb duo qilaman. Sen ham shular ichidasan” dedilar.

Sulton Mahmud: “Mening uchun xos duo qilsangiz!” dedi.



Qabr toshi

Xaraqoniy hazratlari: “Ey Mahmud! Oqibating mahmud (xayrli va go‘zal) bo‘lsin!” deb duo qildi.

Sulton Mahmud, Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlarini oldiga bir hamyon oltin qo‘ydi. Shunda Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlari sultonning oldiga arpa unidan yopilgan yupqa non qo‘ydi. Sulton yupqadan bir luqma tishladi ammo luqmani yutolmadi. Buni ko‘rgan Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlari “Bir luqma nonni yuta olmayapsanku, shu bir



hamyon oltin bizning ham bo'g'zimizga tiqilib qolishini istaysanmi?". Biz pul bilan aloqamizni allaqachon kesganmiz. Shu oltinlarni oldimdan oling", dedi. Sulton oltinlarni olishga qattiq turib iltimos qilsa-da, hazrat qabul qilmagach, undan bir esdalik istadi. Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlari unga ustidagi xirqasini yechib berdi.

Mahmud G'aznaviy va odamlari u yerdan ketishar ekan Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlari o'rnidan turib, ularni kuzatib qo'yishga chiqdi. Sulton Mahmud: "Kelganimizda bunday iltifot ko'rsatmagan edingiz. Endi esa turib kuzatib qo'yyapsiz. U hol qanday edi yu, bu izzat ikrom nega?" deb so'radi. Xaraqoniy hazratlari:

"Bu yerga kelganingda sultonlik g'ururi va meni sinash uchun kelgan eding. Endi esa ko'ngil siniqligi va darveshlik holi bilan ketayapsan. Darveshlik davlatining quyoshi ustingdan nur socha boshladi. Kelganingda sulton bo'lganing uchun o'rnimdan turmadim. Endi esa darvesh bo'lganing uchun o'rnimdan turdim!", dedilar. Sulton Mahmud esa g'azo safariga chiqish uchun yo'lga tushdi.

Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlari shunday der edi. "Ilohim! Odamlarni ranjitib qo'ysam, meni ko'rishi bilan yo'lini boshqa tarafga burishadi. Seni esa shuncha xafa qilsak ham biz bilan doim birgasan!".

Do'st va muridlariga shunday der edi: "Alloh sizlarni bu dunyoga pok o'laroq keltirdi. Sizlar ham Uning huzuriga nopok holda bormanglar."

"Saharlab turgan olim o'z ilmining, zohid esa zikrining ortishini istaydi. Abul-Hasan Xaraqoniy esa biron qardoshining qalbiga sevinch va shodlik berish dardida."

"Turkistondan Shomgacha biron kishining qo'liga tikan kirsa, menga botgandek, oyog'iga tekkan tosh, mening oyog'imni og'ritadi. Bir qalbda g'amginlik bor ekan, u qalb mening qalbimdir, u qayg'u mening qayg'umdir" der edilar.

"Shu ikki toifaning chiqargan fitnasini hech kim chiqara olmaydi: Dunyoparast olim va ilmsiz so'fiy.".

"Amal qilishing kerak emas, demayman! Lekin qilgan amalingni sen o'zing qilyapsanmi yoki boshqalar senga qildiryaptimi, buni bilishing kerak. Aslida banda Allohning sarmoyasi bilan savdo qilayapti. Sarmoyani Allohga berib ketganingda, avvali ham, o'rtasi ham, oxiri ham Allohdir. Uning soyasida savdo qilib foyda ko'rasan, sening g'ayrating soyasida emas! Bozorda faqat o'zining foydasini o'ylagan kishi uchun Uning huzuriga yo'l yo'q."

Ixlos va riyo nima?, deb so'raganlarida, Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlari shunday dedilar: "Alloh uchun qilgan hamma ishing ixlosdir. Xalq uchun qilgan har ishing riyodir."

U kishi shunday der edi: "Har kim bu dargohga kelsa, nonini bering, e'tiqodini so'ramang. Zero, Allohning huzurida ruh egasi bo'lgan har


Turkiyaning Qars viloyatidagi maqom qabri joylashgan Avliyo masjidi

kim Abul-Hasan Xaraqoniy dasturxonidan nasiba olishga loyiq."



Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlari shunday dedilar: "Ne'matlarning eng yaxshisi, halol ishlab topilganidir. Do'stlarning eng yaxshisi, Allohni eslatadiganidir. Qalblarning eng munavvari, ichida mol dunyo sevgisi bo'lmaganidir. Dunyoda olimlar va obidlar ko'pdir. Ammo shomu saharni Janobi Haqning roziligida o'tkazish muhimdir. Qalblarning eng oydini, ichida Alloh sevgisidan boshqa narsa bo'lmaganidir. Amallarning eng yaxshisi, riyodan uzoq va ixlos bilan ado etilganidir. Siz Allohdan so'zlar ekan, boshqa narsadan gapirgan kishi bilan do'stlik qilmang. Jannatda Tuba daraxtning tagida Allohdan bexabar bo'lib turgandan ko'ra, dunyoda bir yantoqning tagida doimo Uni zikr etishni orzu qilaman. Rasulullohning vorisi uning ishlariga amal qilgan va shariatiga tobe bo'lgan kishidir."

Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlari shunday deydi: "Ikki aka-uka bor edi. Har kecha navbatlashib biri onasining xizmatida bo'lar, narigisi esa Allohga ibodat qilar edi. Bir oqshom Allohga ibodat qilgan aka, qilgan ibodatidan hosil bo'lgan zavqdan juda mamnun bo'ldi. Shu sababli ertasi kuni ham ukasiga: "Bu kecha ham onamga sen xizmat qil, men ibodat qilaman" dedi. Akasi qabul qildi. Ibodat qilarkan sajdada uxlab qoldi va bir tush ko'rdi. Tushida bir ovoz unga: "Ukangni kechirdik, seni ham uning hurmati uchun avf etdik" degach, yosh yigit: "Men Allohga ibodat

qilayapman. Ukam esa onamga xizmat qilayapdi. Ammo meni ukamning qilgan amali tufayli kechirayapsiz" dedi. Ovoz esa: "Ha, sening qilgan ibodatlaringga bizning ehtiyojimiz yo'q. Lekin ukangning qilgan xizmatlariga esa onangning ehtiyojlari bor."


Maqomi

Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlari Janobi Haqqa ko'p duo qilar edi. Duolaridan birida noz maqomida shunday degan edilar: "Ey Rabbim! Menga uch kishini jo'natma. Birinchisi, Azroilni jo'natma. U kelib, jonimni olishni istaganda: "Bu jonni sen berdingmiki, sen olmoqchi bo'layapsan? Kim bergan bo'lsa u olsin" deyman. Ikkinchi va uchinchi kishilar esa qabrda savol so'raydigan Munkar va Nakir farishtalaridir, ularni ham menga jo'natma. Meni bunday vositachilarga ro'para qilma. Nima so'raydigan bo'lsang kelib o'zing so'ra!".

Bir safar Janobi Haq Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlarining tushida shunday xitob qildi: "Ey Abul-Hasan! Sening ba'zi xato va kamchiliklaring bor. Insonlar bularni bilmaydi. Bularni xalqqa bildirib, sirlaringni fosh qilsam holing nima kechadi?". Xaraqoniy hazratlari ham noz maqomida shunday javob beribdi: "Ey Allohim! Sen Rahmonsan, Rahimsan. Istasang mening sirlarimni xalqqa oshkor qilib, sharmanda qilasan. Istasang ularni bildirmay yashirasan. U sening ishing. Ammo men sening sirlaringni bu xalqqa anglatsam, keyin nima bo'ladi? Sening juda marhamatli bo'lganingni, hammani avf etish istagingni aytsam, hech kimning peshonasi sajdaga bormaydi." Shunda Janobi Haq Abul Hasan Xaraqoniyga: "Unday bo'lsa na sen mening sirlarimni ayt, na men sening sirlaringni oshkor qilay."

Butun insonlar Allohga ibodat etsa ham Uning ilohiy sha'niga hech bir narsa qo'shilib qolmaydi. Butun insonlar Allohni inkor qilsa, uning sha'nidan bir narsa kamaymaydi. Alloh do'stlarining bu xildagi gaplari, do'stlik va muhabbatdan tug'ilgan noz maqomidagi so'zlardir. Kichkina bolalar begonalarga emas, ota-onalari kabi o'zlari sevgan kishilarga erkalik qiladilar. Allohning do'stlari ham muhabbatlari tufayli Alloh bilan noz maqomida gaplashadilar.

Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlari hijriy 425 yil Ashuro kuni (11 dekabr, milodiy 1033 yil) vafot etganlar. Qabri Eronning Shahrud shahri Xaraqon qasabasida joylashgan. Bundan tashqari Turkiyaning Qars viloyatida unga nisbat berilgan bir maqom qabri mavjud. Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlarining ba'zi so'zlari "Nurul ulum" nomli forscha bir asarda to'plangan. Bu asar Xaraqoniyga nisbat etilsa-da, aslida bir muridi yoki izdoshi tomonidan tartib berilgan.



# 7. ABU ALI FARMADIY (Q.S.)

Abu Ali Farmadiy hijriy 401 (milodiy 1010) sanasida Xurosonning Tus shahri yaqinlaridagi Farmad qishlog'ida tug'ildi. Asl ismi Fazl ibn Muhammad. Nishopurdagi mashhur so'fiy Abu Said ibn Abul-Xayrning suhbatlarida qatnashgan. Keyin Abdulkarim Qushayrining madrasasida diniy ilmlarni o'rgandi. Tasavvuf ta'limini esa Abul-Qosim Kurragoniy (Gurgoniy) va Abul-Hasan Xaraqoniydan oldi. Keyin xalqni irshod eta boshlagan Abu Ali Farmadiyning eng tanilgan muridlari mashhur so'fiy Imom G'azzoliy bilan Xoja Yusuf Hamadoniy hazratlaridir.

Abu Ali Farmadiy (q.s.) hazratlari shunday deydi: "Bir kuni ustozim, Abul-Qosim Qushayriy hammomda g'usl qilayotgan edi. U kishidan so'ramasdan quduqdan bir chelak suv olib, hammom hovuziga to'kdim. O'sha payt haqiqatan ham shuncha suvga ehtiyojlari borligini bilmagan edim. Keyin buni bildim. Ustoz hammomdan chiqqach: "Hammom hovuziga kim suv to'kdi?" deb so'rab qoldilar. Men esa "nega bunday qilding" deyishlaridan qo'rqib shoshib qoldim. Nihoyat: "Men" dedim. "Ey Abu Ali Farmadiy! Men yetmish yilda erishgan darajalarga sen bir chelak suv bilan erishding. Alloh sendan rozi bo'lsin" dedilar. Bir muddat yana ustozimdan dars olib, nafsimni tarbiyaladim. Bir qancha ma'rifatlarga ega bo'ldim.

Qushayriyning madrasasida tahsil olgan yillarida ma'rifatda chuqurlashgan Abu Ali Farmadiy (q.s.) hazratlari bir kun qiziq bir voqeaga guvoh bo'lib, o'zini yo'qotib qo'ydi. Dars qilayotgan edi, qo'lidagi qalamni siyohdonga botirib, xat yozar edi. Qalamini siyohdonga bir botirganda, ne ko'z bilan ko'rsinki, qalamning uchi oppoq, ammo siyohdon qora siyoh bilan to'la edi. Qalamni qayta-qayta siyohdonga botirsa ham hech narsa o'zgarmadi. Qattiq qo'rquvga tushdi va ustozi Qushayriyning yoniga chopdi. Bo'lib o'tgan hodisani eshitgan ustozi Qu-






Mashhad yaqinidagi Farmad qishlog'i qabristoni

shayriy: "Endi sening ilm darajang maromiga yetibdi. Ilm sendan qo'lini tortganiga qaraganda, sen ham undan qo'lingni tortib, ichingdagi olovni so'ndir va ruhingni kamolga yetkaz!" dedi. Shundan keyin Abu Ali Farmadiy ashyolarini yig'ishtirib madrasani tark ayladi va Qushayriyning xonaqohiga ko'chib o'tdi. Keyin Tus shahriga ravona bo'ldi, Abul Qosim Ko'rragoniy hazratlarining dargohida tasavvufiy ta'limotini kamolga yetkazdi. Shayxi unga xalqni irshod qilish uchun izn ijozat berdi va o'ziga kuyov qilib oldi. Abu Ali Farmadiy (q.s.) hazratlari bu ijozat bilan kifoyalanmasdan Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlaridan ham tasavvufiy ta'lim va ijozat oldi.

Abu Ali Farmadiy shunday deydi: "Kunlardan bir kun menda qandaydir hol ro'y berdi. Bexush bo'ldim. Bu hol ichida xuddi yo'q odamdek hechlik bo'lib qoldim. Bu holatimni darrov ustozim Qushayriyga aytdim. "Ey Abu Ali Farmadiy! Mening ko'ngil qushim bundan yuqorisini bilolmaydi", dedilar. Men esa o'zimcha meni bu maqomdan oldinga olib ketadigan bir rahbar murshidga muhtojligimni sezdim. Shundan keyin biroz vaqt o'tdi. Lekin bu hol kundan kunga kuchayaverdi. Bu paytlar Abul Qosim Ko'rragoniy hazratlarining dovrug'ini eshitgan edim. Darhol Tus shahriga qarab yo'lga tushdim, u kishining uyini bilmas edim, shaharga kiriboq so'radim. Aytilgan manzilga yetib bordim. U kishi talalabalari bilan bir masjidda o'tirgan ekanlar. Men ham ikki rak'at namoz o'qigach ro'parasiga o'tirdim. Shayx boshini quyi solib o'tirardi. Boshini ko'tarib: "Kel, ey Abu Ali!" dedilar. Yonlariga borib salom berib o'tirdim. Ma'naviy holimni tu-




Farmad qishlog‘i

shuntirdim. “Xo‘sh, boshlang‘iching muborak bo‘lsin! Hozirdan bu darajaga erishibsan, ammo tarbiya topsang yanada yuksak darajalarga erishgaysan” degach: “Bundan keyin mening yo‘l ko‘rsatuvchim shu kishidir” degan so‘zlar o‘tdi ko‘nglimdan.

Abul Qosim Ko‘rragoniy hazratlari meni tasavvufda yetishtirish uchun nafsimni tarbiyasi uchun turli riyozatlarni tavsiya qildi. Nihoyat, orzu qilingan darajalarga erishdim. Keyin shogirdlaridan Abu Bakr Abdulloh bilan meni aka uka/do‘st qilib qo‘ydi va bizni birgalikda Abu Said ibn Abul-Xayr hazratlarining yoniga Mihanaga jo‘natdilar. Abu Said Abul-Xayr hazratlarining huzurlariga borgach menga bir parcha bo‘z berib, devorlarning changini artishimni aytdi. Do‘stim Abu Bakr Abdullohga esa mehmonlarning poyafzallarini tuzatish vazifasini topshirdi. Uch kun bu xizmatni bajardim. To‘rtinchi kuni meni yana Abul Qosim Ko‘rragoniy hazratlarining yoniga jo‘natdi.

Ma’lum vaqt o‘tgach ikki ustozim ham vafot etishdi. Ularning o‘rniga suhbatlarni men olib bora boshladim. Talabalarim ko‘payib bordi. Ismim har tarafga tarqaldi. Do‘stim Shayx Abu Bakr Abdulloh buyuk bir zot bo‘lishiga qaramasdan nomi hech qaerda tanilmadi. U shunday der edi: “Shayx Abu Said uning uchun: “Ey Abu Ali, latta bilan devorlarning changini art, shu bilan umr bo‘yi so‘z bo‘zi bilan Allohning bandalarining ko‘ngil devorlaridagi gunoh kirlarini tozalagaysan” degan edilar. Menga esa darveshlarning kalish-


Qabr toshi

larini to'g'rilashni buyurgan edilar, men ham bu vazifada bardavom qoldim. Hech kim meni tanimadi, ismimni eslamadi."

Abu Ali Farmadiy (q.s.) hazratlari, bu ustozlaridan keyin o'sha zamon avliyolarining eng ulug'laridan bo'lgan Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlarining suhbatlariga qatnab yanada yuksak darajalarga erishib, kamol martabalariga noil bo'ladi. Buni shunday ifoda etgan edi: "Qalbimda hosil bo'lgan ishq va shavq haddan ziyod ortgan edi. Bu orzuimning ko'pligi sababli Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlarining suhbatlariga erishdim, xizmatini bajo ayladim. Cheksiz fayz va ma'naviy zavqlarga musharraf bo'ldim." Abu Ali Farmadiy (q.s.) hazratlari Nishopurda bir majlisda va'z o'qiyotgan edi. Buyuk olimlardan biri bo'lgan Imom ul-haramayn Juvayniy ham o'sha yerda edi. Juvayniy Abu Ali Farmadiy (q.s.) hazratlariga: "Olimlar payg'ambarlarning vorislaridir" hadisi sharifi orqali qaysi guruh nazarda tutilgan?" deb so'radi.

Abu Ali Farmadiy (q.s.) hazratlari kamtarlik bilan: "Bu guruhga mansub kishilar na bu savolni so'ragan kishidir, na so'ralgan kishidir. Payg'ambarlarning vorislari shu masjidning eshigida yotgan solih zot kabilardir!", deb Haq do'stlaridan Muhammad ibn Eslemning qabrini ko'rsatdi.

Saljuqiylar vaziri Nizomulmulk, Abu Ali Farmadiy (q.s.) hazratlarini qattiq hurmat qilar, u kelganida o'zining joyiga o'tqazar edi. Unga "bu shayxga nega bunchalik hurmat ko'rsatasiz?" deya so'raganlarga shunday javob berar edi: "Boshqa olimlar mening oldimga kelganlarida meni maqtab iltifot qiladilar. Bu esa nafsimga yoqadi va kibru havoga yetaklaydi. Abu Ali Farmadiy (q.s.) hazratlari esa menga xatolarimni aytib, Alloh uchun ogohlantiradi. Men ham xatolarimni bartaraf etaman."

Abdul Karim Qushayriyning talabasi va Imom G'azzoliyning shayxi bo'lgan Abu Ali Farmadiy (q.s.) hazratlari bu ikki zot orasida ko'prik bo'lib, Qushayriyning shar'iy va sunniy tasavvuf tushunchasini Imom G'azzoliyga yetkazgan. Shuningdek, Abul-Hasan Xaraqoniy hazratlaridan olgan irshod omonatini Xoja Yusuf Hamadoniyga topshirgan. Abu Ali Farmadiy (q.s.) hazratlari hijriy 477 (milodiy 1084) sanasida Xurosonning Tus shahrida vafot etdi va o'sha yerga dafn etildi.



## 8. YUSUF HAMADONIY (Q.S.)

Yusuf Hamadoniy hazratlari hijriy 441 (milodiy 1049) sanasida Hamadonning bir qishlog'ida tug'ildi. Bag'dodda diniy ilmlardan tahsil oldi. Abu Ali Farmadiydan tasavvufiy ta'lim va ijozat oldi. Bugun Turkmanistonga tegishli bo'lgan Marv shahrida xonaqo qurib xalqni irshod qildi. Bag'dod, Samarqand, Buxoro, Isfahon kabi shaharlarda va'zlar o'qidi. Ko'plab talaba va muridlar yetishtirdi. Abdulqodir Giloniy hazratlari ham u zotning suhbatlaridan bahramand bo'lgan edi.

Kunlardan bir kun Yusuf Hamadoniy hazratlaridan: "Davrlar o'tib haqiqiy shayxlar oxiratga ko'chgandan keyin e'tiqodimizni asramoq uchun nima qilamiz?" deb so'rashdi. Hamadoniy hazratlari: "Haq do'stlarining asarlaridan har kuni sakkiz varaq (o'n olti sahifa) o'qing", deb javob berdi. Farididdin Attor ham bu so'zlardan ilhom olib, "Tazkiratul avliyo" asarini qalamga olgan.

Yusuf Hamadoniy hazratlari bir kuni Bag'dodda va'z o'qirkan, Ibn Saqqo ismli bir faqih o'rnidan turib, bir masalani so'radi, beodoblik qilib shayxni ranjitdi. Yusuf Hamadoniy hazratlari dediki: "O'tir! So'zlaringdan kufrning hidi kelyapti. Chamasi, sen musulmon sifatida o'lmaysan." Bir muddatdan keyin Bag'dodga Rumning Konstantinopolidan bir elchi keldi. Ibn Saqqo unga qo'shilib, nasroniy bo'ldi va Konstantinopolga bir-



ga ketdi. U yerda nasroniy holda vafot etdi. Bu voqea o'sha kuniyoq butun islom olamida yoyildi va Yusuf Hamadoniyning karomati ro'yobga chiqdi. Hatto ba'zi tazkira mualliflari Ibn Saqqoning Fariddin Attorning "Mantiqut-tayr" kitobidagi Shayx San'on bilan ayni kishi deb o'ylashgan.

Abdurahmon Jomiyning "Nafahotul-uns" tazkirasida naql etilishicha, Shayx Muhyiddin ibn Arabiy asarlaridan birida shunday yozadi: "602 sanada Shayx Avhaduddin Kirmoniy Qo'niyoda mening uyimda edi. U shunday anglatdi: "Bizning diyorda oltmish yildan ziyod shayxlik va irshod maqomida o'tirgan Xoja Yusuf Hamadoniy ismli bir shayx bor edi. Bir kuni takyasida ekan ko'ngliga tashqariga chiqish istagi keldi. Holbuki, juma kundan boshqa kunlarda tashqariga chiqadigan odati yo'q edi. Ammo bu istak kuchlilik qilib, tashqariga chiqdi. Lekin qaerga borishini bilmas edi. Bir xachirga mindi va Haq taolo qaerga tilasa o'sha yerga yetaklasin deb hayvonning boshini bo'sh qo'ydi. Ulov uni shahardan tashqari olib chiqdi, cho'lga kirib xaroba bir masjidga olib bordi. Shayx masjidga kirdi. Bo'ynini qisib o'tirgan bir kishi bor edi. Birozdan keyin boshini ko'tardi, u haybatli bir yigit edi.

– Ey Yusuf hazratlari! Meni bir masala qattiq o'ylantirib qo'ydi, shunga bir yechim topib bersangiz. Shayx bu mavzuni ochiqlagach, shunday dedi:

– Ey farzand! Biror savoling paydo bo'lsa shaharga kelib mendan so'rayver, meni buncha yo'l zahmatiga qo'yma. Yosh yigit unga shunday dedi:

– Biror muammoim bo'lganda har bir tosh men uchun sizdek Yusufdir.

Shayx Muhyiddin ibn Arabiy shunday deydilar: "Bundan angladimki sodiq murid, sadoqat va samimiyati bilan shayxini o'ziga qaratib harakat qildira oladi.

Saljuqiylar hukmdori Sulton Sanjar Yusuf Hamadoniy hazratlarini hurmat qilar edi. Uning dargohiga faqirlar va darveshlar uchun ellik ming dinor jo'natgan edi. Davlatning shayxga qilgan bu yordami u davrda jamiyatni bezovta qilgan botiniylar (xashxashiylar)ga qarshi ahli sunnat olimlar va so'fiylarni qo'llab quvvatlash siyosatining bir namunasi bo'lsa kerak.

Yusuf Hamadoniy hazratlari o'zini ommaga xizmat qilishga bag'ishlagan bir inson edi. Alloh uchun juda ko'p safarga chiqar edi. Kofir, xristian, otashparast va zardushtiylarning uylariga borib, ularga Alloh Rasuli (s.a.v.)ning fazilatlaridan hikoya qilar, oxiratdagi ilohiy mukofot va jazolarni tushuntirar, hidoyat topishlariga sababchi bo'lar edi. Gunohkor insonlarni ham ogohlantirar, ibrat olmasalar ulardan uzoqroq turar edi. Tavba qildirib, to'g'ri yo'lga solgan kishilarning haddi hisobi yo'q edi.

Karomat va valiyligini yashirar edi. Mo'minlardan kim uni biron joyga chaqirsa, boy-faqir, kuchli-zaif deb ayirmasdan albatta borar edi. Hech kimga va hech narsaga past nazar bilan qaramas, zaif ko'rmas edi. Hech kimga maqtanmas edi. Boyligi tufayli boylarni kambag'aldan ustun ko'rmas edi. Doimo boy va faqir sahobalarning hayot hikoyalarini anglatib, shogirdlariga ham ularga ergashishni buyurar edi.

Ro'zg'orini tebratish uchun etikdo'zlik va dehqonchilik bilan shug'ullanar edi. Halol yeydigan va halol ishlaydiganlar bilan do'st tutinar edi. Tamballik qilib, birovlarning orqasidan kun kechiruvchilarni qattiq urishar, ishlab halol mehnat qilishning ilohiy bir buyruq ekanligini ta'kidlar edi. Xalqni haloldan yeb kiyinishga va halol topib tutishga undar edi. Hech kimning nasibasiga va luqmasiga to'siq bo'lmas edi.

Haq taolo unga nima bersa, faqir, yetim, g'arib va yo'qsillarga ulashar, ularni himoya qilar edi. Umrida birovdan biron narsa so'ramagan, shogirdlariga ham shunday yashashni tavsiya etar edi. Doimo Janobi Haqqa tavakkul va taslimiyat holida umrguzaronlik qilar, hech qachon dunyo manfaatiga moyillik ko'rsatmas, nasihatlarida ham shunga urg'u berar edi.

Karomatfurushlikka rag'bat qilmas, ma'naviy mastlik va jazava holining ta'sirida yuzaga chiqadigan me'yorsiz ifoda va harakatlarni ma'qullamas edi. Mashhur so'fiy Mansur Halloj haqida shunday der edi: "Agar Husayn ibn Mansur (Halloj) ma'rifatni haqqoniy bilsa edi, "Analhaq" o'rniga "Anat turob" (men tuproqman) degan bo'lar edi.

Yana shunday derdi: "Din va shariat yo'lida yurmagan kishi, kunda mingta karomat ko'rsatsa ham shaytonga ergashgan bo'ladi. Sunnatga zid bo'lgan bir narsaga e'tiqod qilgan kishi, dunyoning ilmini yod olsa ham yo'lto'sar qaroqchidan farqi yo'qdir."

Shayx Najibuddin Buzgush Sheroziy shunday dedi: "Bir vaqt shayxlarning so'zlaridan iborat bir parcha qo'limga tushdi. Tanishib chiqdim, juda yoqdi. Bu asarning muallifi kim ekanligiga va u zotning boshqa asarlariga ham qiziqdim. Bir kecha tushimda haybatli, viqorli, nuroniy bir pirning xonaqoga kirganini ko'rdim. Tahorat olish uchun tahoratxonaga kirdi. Egnida oppoq chiroyli bir jubba bor edi. Libosiga tilla suvi bilan katta harflarda Oyatul-kursi yozilgan bo'lib, libosning tamomini qoplagan edi. Uning orqasidan ergashdim. Jubbasini yechib menga berdi. U jubbaning tagidan yanada chiroyliroq yashil bir jubba kiyib olgan edi. Bunga ham xuddi birinchisiga o'xshab Oyatul-kursiy yozilgan edi. Uni ham menga berdi va: "Men tahorat olgunimcha bularni ushlab tur!" dedi. Tahorat olib bo'lgach, "Bu jubbalarning birini senga beraman, qaysi birini istaysan?" dedi. Men tanlab o'tirmadim. "Qaysi birini istasangiz beravering, olaveraman" dedim. Yashil jubbani menga kiydirdi, oppog'ini esa o'zi kiydi. So'ng shunday dedi: "Meni taniyapsanmi? Men u sen qiziqqan risolaning muallifi Yusuf Hamadoniy bo'laman" dedi. Sen o'qigan u kitobning nomi "Rutbat ul-hayot"dir. Mening undan ham boshqa yaxshi kitoblarim bor. Masalan, "Manozil us-soirin" va "Manozilus-solikin" dedilar. Uyqudan uyg'ongach juda ham xursand bo'lib ketdim.

Yusuf Hamadoniy (q.s.) hazratlari "Rutbat ul-hayot" kitobida shunday deydi: "Bilginki, basirat va yaqin ahliga ko'ra, "tirik" ovunib, tasalli topgan kishidir. "Hayot" esa ovunmoq va tasalli bo'lishdir. Yetti qavat ko'k va yerning maxluqoti, tasalli va huzur topish mavzusida hamfikrdirlar. Ammo tasalli va huzur topish joylari turlichadir. Har kimning o'z maqomi va ahvoliga ko'ra muayyan tasalli o'rni bor. Inson uning borligi bilan huzur topadi, rohatlanib sokinlashadi. Uni yo'qotgani zamon iztiroblanib behuzur bo'ladi. U bilan rohatlanib, ko'ngli qayg'udan xalos bo'lgani uchun Haq yo'lining yo'lchilari bo'lgan payg'ambarlar shunday deydilar: "Falon kishi falon narsa bilan tirikdir, o'sha bilan yashamoqdadir." Bu – tirikni va hayotni tanishda umumiy bir qoidadir.

Ammo tiriklik va hayotni batafsil va so'fiyona ta'rif orqali tanimoqchi bo'lsang bilasanki, dunyo bezaklari bilan tasalli bo'lib, ovungan kishining xursandchiligi, bu aldanish saroyi bo'lgan dunyoning molini to'plamoq, biriktirmoq, olmoq va bermoqdir. U kishi dunyo bilan yashamoqdadir, dunyo bilan tirikdir. Bu ahvol insono'g'lining hayot darajasi va o'rnining eng qadrsiz, past saviyasidir.

Chunki dunyo matohi bilan huzur topib, ovunish borasida dunyoning barcha jonzotlari, hashoratlar, vahshiylar va darrandayu parrandalar mushtarakdirlar. Ular bu aldanish saroyining lazzatlari bilan yashaydilar. Shuning uchun olamni yaratuvchi Haq taolo, niyati va qiziqishi dunyo bo'lgan odamlar bilan hayvonlarni ayni darajaga qo'yib, shunday buyurganlar: "Ularni qo'y, kiysinlar, yesinlar, zavq olsinlar, umid ularni ovuntirsin, keyinroq bilurlar." Yana shunday deyilgan: "Hayvonlar kabi yeydilar va boradigan joylari jahannamdir."

Aql, idrok va omonatga mas'ul bo'lish orqali muazzam va sharafli qilib yaratilgan insonning, tasalli nuqtasida qo'li ostidagi hayvonlar, yirtqichlar, qushlar va hashoratlar bilan ayni darajada turishi qanday uyatli bir ishdir! Bunday odam hayvonlarning tasalli makoniga tubanlashib ovunadi. Hayvonlarning yeyish, ichish, juftlashish, yashash bilan xursand bo'lib ovunganlari kabi, bu odam ham shunday narsalar bilan ovunadi. O'zining haqiqiy maqomi va darajasini tafakkur qilmaydi. "Qasamki, biz inson bolasini sharafli qildik, ularning quruqlikda va dengizda yurishini ta'minladik." Saltanat kamari va toji insonnikidir, ammo u unutadi. "Shubhasiz, ular hayvonlar kabidir, balki undan ham pastdirlar" qamchisining achchiq og'rig'i uning ko'ngliga yetib bormaydi. "Hayvonlar kabi yeydilar va borar joylari otashdir." Yarasining achchig'i harakat va idroklariga ta'sir qilmaydi.

Bu ojiz, bechora va unutuvchan inson biror marta ham o'ylamaydiki, maxluqotni boshqarish libosini menga nechun kiydirdilar? Ilm va idrok tojini butun mavjudot orasida nechun mening boshimga kiydirdilar? Ibodat va bandalik yozig'ini nega mening manglayimga yozdilar? Ko'kda va yerda mening otimni nega muhabbat va do'stlik bilan mashhur qildilar? Yuz yigirma mingdan ortiq payg'ambarlik va saodat markazini barcha maxluqotlar orasida nechun faqatgina meni da'vat uchun jo'natdilar? Muqaddas kitoblarda va sahifalarda nega mendan so'zlaydilar? Bu kitoblarda ba'zan shukur, maqtov, ba'zan esa ayblov/malomat bor, bularning barchasi nima uchun? Dunyo nima uchun qayta qayta qoralanadi? Uning nomini nima uchun hibs va zindon deb qo'ydilar? Nechun uning aldanish va fitnasidan qochishga amr etdilar? Yo'l boshlovchi payg'ambarlar va valiylar unga nechun iltifot ko'rsatmadilar?

Solikning zikrdagi eng oxirgi maqomi, tili bilan bir o'rinda yetti a'zosi/muchasining, hatto tuk va tirnoqlarining ham zikrga qo'shilishidir. Qalb, badan a'zolarining zikrini eshitadi va ko'radi. Shu eshitish sababi bilan isinadi, quvvatlanadi, zikrga uyg'unlashib ishtirok etadi.

Qalb zikrining nihoyasi qirq kundir. Bu qirq kunning so'ngida birikkan nurlar qalbni oydinlatadi va sezgi a'zolarining oynalariga chiqadi.

Xilvat ahlida ko'ringan bu hollarni hech bir faqih, mufassir va muhaddis bilolmaydi. Bu mavzudagi savollarga javob berolmaydi. Ey Haq



yo'lining yo'lchisi, bir kun sen ham bu martabaga erishsang, aynan o'zing ko'rasan. Bu ma'naviy hollar va mushohadalar ba'zan bir yil, ba'zan esa o'n yil davom etadi. Hollarning muddati, zikrning muddatichadir. Qalb ko'zi bilan ko'rish holiga ega bo'lgunga qadar inson uchun bosh ko'zi bilan ko'rishdan boshqa chora yo'q. Qalb ko'zi bilan ko'rish (mushohada) to'xtagach, navbat zikrga keladi. Hokimiyat qalb zikrida bo'ladi. Qalb harakatlanib zikrga davom etarkan, til uni kutib turadi, qalb zikri to'xtagach navbat tilga keladi va til zikri boshlanadi.

Muridning nasibasi shafqatli bir pirga bog'liqdir. Murid yolg'iz boshiga o'n sanada yetisha olmaydigan yo'lni, bir pir rahbarligida bir yilda yeta olishi mumkin. Murid bir holga va mushohadaga taqalib, o'sha martabada o'n sana qolishi ham mumkin. Oxirida bir pir kelib uning yo'lini ochar va muridni u holdan chiqaradi.

Ashyolarga qarab Haq taoloni tafakkur etmoq va Haqning sifatlarini bandada tajalli etishi shaklidagi bu ikki martabadan tashqari uchinchi bir martaba ham bor. Bu martaba payg'ambarlar va siddiqlarga xos bo'lib, Alloh bilan Alloh uchun tafakkur, ya'ni fano fil fano (yo'qlik ichida yo'qlik) martabasidir. Hazrati payg'ambar Haq taoloning shunday buyurganini yetkazgan edi: "Bir bandamni yaxshi ko'rganim zamon uning ko'zi, qulog'i va ko'ngli men bo'laman. Men orqali ko'radi, men orqali eshitadi va men orqali o'ylaydi."

Sara insonlarning bu martabani anglatib izohlashiga Xojat yo'q. Chunki ular bu hollarni zotan boshidan kechiradilar. Avom xalqqa bu martabani anglatishdan biron foyda yo'q. Chunki ular buni anglay olmaydilar va aqllariga hulul kabi noto'g'ri fikrlar keladi. Holbuki, Haq taolo bundan uzoq va munazzahdir.

Yusuf Hamadoniy hazratlari umrining oxirgi yillarida Hirotdan Marvga qaytar ekan yo'lda Bomayin qasabasida 22 Rabiul avval oyi hijriy 535 (milodiy 4 noyabr 1140 sana) tarixida vafot qildilar. Muridlari jasadini avval o'sha yerga dafn qildilar, so'ngra Marvga ko'chirdilar. Bugungi kunda u kishining qabri Turkmanistondagi Mari (qadimgi Marv) shahri yaqinidagi Bayram Ali degan joydadir.

Yusuf Hamadoniy hazratlarining ilg'or murid va talabalari shulardir: "Shir'at ul-islom" asarining muallifi Sadiduddin Muhammad ibn Abu Bakr Buxoriy (vafoti h.573 / m. 1177), Abdulloh Barraqiy, Hasan Andoqiy Buxoriy (vafoti h.552 / milodiy 1157), Xoja Ahmad Yassaviy (vafoti h.562 / milodiy 1166) va Xoja Abdulxoliq G'ijduvoniy (vafoti h.575 / milodiy 1179).

Yusuf Hamadoniy hazratlarining "Rutbat ul hayot" nomli forscha asari "Hayot mezoni" nomi bilan o'zbek tiliga o'girilib Toshkentda (Toshkent: 2017), "Hayot nima?" nomi bilan esa turkchaga tarjima qilinib (Najdat To'sun, Istanbul: 2001) chop etilgan. Bundan tashqari yana bir qancha asarlari bor.



# 9. ABDULXOLIQ G'IJDUVONIY (Q.S.)

Xoja Abdulxoliq G'ijduvoniy hazratlari Buxoro yaqinidagi G'ijduvon qasabasida dunyoga keldi. Otasi Malatya (Turkiyadagi bir viloyat) shahridan G'ijduvonga ko'chib kelgan Abduljamil ismli bir zot edi. G'ijduvoniy hazratlari dastlab madrasada islomiy ilmlarni o'rgandi. Keyin tasavvufga yuzlandi. Buxoroda Yusuf Hamadoniy hazratlarining suhbatlariga qatnadi. Keyin G'ijduvonga qaytib riyozat va mujohada bilan mashg'ul bo'lib hayotini davom ettirdi. Lekin o'zining ma'naviy ahvolini imkon qadar oshkor qilmaslikka harakat qilar edi.

Rivoyatlarga ko'ra Abdulxoliq G'ijduvoniy besh yoshga kirganida ilm o'rganish uchun Buxoroga jo'natilgan. Buyuk olim Xoja Sadriddin hazratlaridan Qur'oni karim va tafsirini o'rgana boshladi. Bir kuni darsda: "Rabbingizga tazarru' qilib bo'yin egib, yolvorib va yashirincha zikr qiling" (A'rof surasi, 55) oyati karimasi ustida to'xtalganda Abdulxoliq ustoziga: "Ustoz, bu "yashirincha"dan maqsad nima o'zi? Qalb bilan qilingan zikrning asli nima? Agar zikr va duo ovoz chiqarib qilinsa

oraga riyo kirishi mumkin. Riyo kirsa haqqoniy ravishda zikr qilina olmasligi mumkin. Shoyad qalbdan zikr qilsam: "Shayton insonning tomirlarida oqadi" hadisi sharifiga ko'ra shayton zikrni eshitadi. Nima qilishimni bilmay qoldim, bu mushkulimni hal qilishda yordamingizni iltimos qilaman!" dedi. Ustozi yosh bo'lishiga qaramay bu bolaning bunday murakkab savol berganiga hayron qoldi va shunday javob berdi:

"Bolam! Bu masala qalb ilmlarining mavzusidir. Alloh taolo nasib etsa, senga bu ilmlarni o'rgatadigan





bir ustozga ro'para qiladi. Qalb zikrini undan o'rganasan va mushkuling hal bo'ladi". Abdulxoliq G'ijduvoniy hazratlari bu gapdan keyin mazkur muammoni hal qiladigan ustozni intizorlik bilan kuta boshladi. Bir kuni Xizr alayhissalom uning yoniga keldi. Unga Alloh taoloni maxfiy va oshkora zikr qilish yo'llarini o'rgatdi va ma'naviy farzandlikka qabul qilib: "Qalbingdan la ilaha illalloh, Muhammadun rasululloh kalimasini mana shunday zikr qilasan!" deb ta'rifladi. Abdulxoliq G'ijduvoniy hazratlari ham ta'rifga ko'ra bu muborak kalimai tavhidni ovoz chiqarmay, sassiz, qalbdan ayta boshladi, buni o'zi uchun dars deb qabul qildi. Bu hol ma'naviy maqomlarda yuksalishiga sabab bo'ldi.

Boshqa bir rivoyatga ko'ra, Abdulxoliq G'ijduvoniy bog'da o'tirganida Xizr (a.s.) keldi va hovuzga sho'ng'ib, suv ostida "La ilaha illalloh Muhammadur rasululloh" deb zikr qilishini aytdi. Shu orqali unga zikri xafiy (ovozsiz zikr) usulini o'rgatdi. Shuningdek, zikrni muayyan sanoqlarga ko'ra aytish orqali vuqufi adadiy qoidasini o'rtaga qo'ydi. Bir muddat Xizr (a.s.)ning tarbiyasi ostida yetishgan G'ijduvoniy hazratlari, yigirma ikki yoshga kirganda uning tavsiyasi bilan Yusuf Hamadoniy hazratlariga murid bo'ldi. Shuning uchun Xizr (a.s), G'ijduvoniyning zikr talqin qilgan saboq piri, Hamadoniy esa suhbat piri sifatida qabul qilingan.

Abdurahmon Jomiy shunday deydi: "Abdulxoliq G'ijduvoniy hazratlarining harakat tarzi, butun tariqatlarda maqbul ko'rilgan bir o'rnakdir. Zero, sidq, safo, Qur'on va sunnatga bog'liqlik, bid'atlardan qochish, hoyu havasga qarshilikda g'ayrat etganlar, erishgan hol va maqomlarini doimo boshqalardan yashirib kelganlar."



Abdulxoliq G'ijduvoniy hazratlari muridlaridan biri ma'lum muddat uning suhbatlaridan uzoqlashib qolgan edi. Murid har kecha tushida bir guruh insonlar kelib unga: "Sen endi kamolotga erishding, seni jannatga olib ketaylik!" deb uni tuyaga mindirib, zeb ziynatli toj taxtlar, qimmatbaho ashyolar, turli tuman taomlar va oqar suvlari bo'lgan ko'rkam bir maskanga olib borishar, ertalab esa yotoqdan zo'rg'a turar edi.

Bir kun G'ijduvoniy hazratlari muridining bu holini farosat nuri bilan his qildi va uning yoniga borib ahvolini so'radi. Murid o'z boshidan kechganlarni anglatganida G'ijduvoniy hazratlari unga: "Yana tushingda o'sha yerga borsang uch marta: "La havla vala quvvata illa billahil aliyyil aziym" deb ayt va ko'zingni och!" deb tavsiya qildilar.

Muridi o'sha kecha tushida ustozining aytganlarini bajardi. Ko'zini ochganda o'zini o'lik hayvonlarning suyaklari orasida, axlatxonada ko'rdi va buning shaytoniy bir tush ekanligini anglab, shundan keyin biror marta ustozining suhbatini tark etmadi.

Abdulxoliq G'ijduvoniy hazratlari ashuro kuni talabalariga darsda valiylik hollaridan so'z yuritayotgan edi. Musulmon va zohid libosidagi yosh yigit ichkariga kirib talabalarning orasiga o'tirdi. Bir muddat suhbatni tinglagach: "Ustoz! Rasululloh (s.a.v.) "Mo'minning farosatidan qo'rqingiz. Chunki u Allohning nuri bilan qaraydi" deganlar. Bu hadisi sharifning sirri nimada?" deb so'radi. Abdulxoliq G'ijduvoniy hazratlari bu yosh yigitga haybat bilan nazar qilib: "Unday bo'lsa belingdagi zunnorni kes va iymon keltir!" dedi. Ustozining bu gaplari u yerdagilarni hayratlantirdi. Yosh yigit tashvishga tushib: "Qasamki, menda unday narsa yo'q" dedi. Shunda G'ijduvoniy hazratlari talabalaridan biriga



uning xirqasini yechishi uchun ishora qildi. Talaba u yigitning ustidagi xirqasini yechganida belida tugun tugun zunnor bog'langanini ko'rdi.

Bu hodisa qarshisida u yigit juda izza bo'ldi. Nima qilishini bilmay qoldi. Qalbida islomga nisbatan bir sevgi paydo bo'ldi, kalimai shahodatni aytib musulmonlik bilan sharaflandi. Sodiq talabalardan biri bo'ldi. Buyuk murshid shundan keyin atrofidagilarga qarab: "Ey do'stlar! Keling biz ham ahdimizga vafo qilaylik, zunnorimizni kesaylik. Iymonga kelaylik. Bu yigit moddiy zunnorini kesdi, biz ham qalbimizdagi ma'naviy zunnorimizni kesaylik. U kibr va g'ururdir. Bu yigit avf tilaganlardan bo'ldi. Biz ham avfga erishaylik" dedi. Talabalari tavbalarini qayta yangiladilar.

Abdulxoliq G'ijduvoniy hazratlari shogirdi Avliyo Kabirga aytgan ba'zi nasihatlari "Vasoyo" (vasiyatlar) nomli forscha risolada to'plangan. Ulardan ba'zilari quyidagilardir: "O'g'lim, senga vasiyatim shudirki, butun hollaringda ilm, adab va taqvo ustun bo'lsin. Salaflarning asarlarini o'qi, izlaridan yur! Ahli sunnat val jamoat yo'lidan ayrilma! Fiqh va hadis o'rgan, johil so'fiylardan uzoq tur! Namozingni jamoat bilan o'qishga intil! Faqat imom yoki muazzin bo'lma! Shuhratdan uzoq tur, chunki shuhrat ofatdir. Har qanday maqom va amalga ko'z tikma! Mahkama hujjatlariga ismingni yozdirma, janjallashib hech kim bilan mahkamalashib yurma, hech kimga kafil bo'lma. Xalqning vasiyatlariga ham aralashma! Podshoh va davlat arkoni bilan o'ta yaqin bo'lma! Dargoh qurma (o'zingga xos takya ochma) va u yerda o'tirma! Navqiron bolalar, nomahram ayollar, johil insonlar bilan ulfat bo'lma! Go'zal ohanglarga (musiqaga) ko'p bog'lanib qolma, zero uning haddan ortig'i qalbni o'ldiradi. Go'zal ohanglarni va xush nag'malarni tamoman rad va inkor qilma! Zero, ularga bog'langanlar ko'pdir. Oz ye, oz gapir, oz uxla va olomondan arslondan qochgandek qoch! Doimo yolg'iz va Haq bilan barobar bo'l! Halol luqma izla va shubhalardan



qoch! Nafsingga tamoman hokim bo'lmaguningcha uylanma, chunki dunyo seni o'ziga mahliyo qilib qo'ymasin. Ko'p kulishdan, qah-qaha otishdan saqlan, chunki ko'nglingni o'ldirib qo'yasan!

Hammaga shafqat nazari bilan boq va hech kimni o'zingni past ko'rma! Tashqi ko'rinishingni bezab, zohiringga ko'p e'tibor qilma, chunki tashqarini bezash ichkarining xarob ekanligini ko'rsatadi. Xalq bilan tortishma, hech kimsadan biror narsa istama va hech kimga biror xizmat taklif qilma! Shayxlarga moling, joning va kuch quvvating bilan xizmat qil! Ularning ishlarini rad etishga urinma! Chunki bu hol tuzatib bo'lmaydigan zararga yo'l ochadi. Dunyoga va dunyoparastlarga mayl qilma! Kiyiming doimo sodda, yo'ldoshing darvesh, sarmoyang fiqh kitoblari, uying masjid, do'sting Alloh taolo hazratlari bo'lsin!".

Abdulxoliq G'ijduvoniy hazratlari hijriy 616 (milodiy 1219) sanasida vafot qilgan. Qabrlari bugun O'zbekistonning Buxoro shahri yaqinidagi G'ijduvon tumanidadir. "Vasoyo" va "Maqomati Yusufi Hamadoniy" nomli ikkita forscha asari bor. Bundan tashqari, "Az guftari Xoja Abdulxoliq G'ijduvoniy" nomli forscha asarida ba'zi so'zlari naql etilgan. G'ijduvoniy hazratlaridan keyin u kishining davom etgan tasavvuf yo'li "Xojagon tariqati" deb atalgan. G'ijduvoniy hazratlarining vafotlaridan keyin uning o'rniga murid va xalifasi Xoja Orif Revgariy kelgandir.



## 10. ORIF REVGARIY (Q.S.)

Xoja Orif Revgariy Buxoroning shimolida joylashgan, G'ijduvonga bir farsax (taxminan 7 km) masofadagi Revgar qishlog'ida tug'ildi. Bu yer hozir Shofirkon tumaniga qarashli bo'lib, Revgariy deb ataladi. Xoja Orifning tavallud sanasi ma'lum emas. Abdulxoliq G'ijduvoniyning xalifalaridan Ahmad Siddiq va Avliyo Kabirdan yosh jihatdan kichikligi ma'lumdir. G'ijduvoniyga bog'lanib, tasavvufiy ta'limga boshlagan Revgariy, G'ijduvoniyning vafotidan keyin Ahmad Siddiqga tobe bo'ldi. Ahmad Siddiqning vafotidan keyin Avliyo Kabir Buxoroda, Orif Revgariy esa Revgarda G'ijduvoniyning ijozati bilan irshodga boshladilar.

Manbalarda hayoti haqida yetarli ma'lumot bo'lmagan Orif Revgariy, "Orifnoma" nomli asarida o'z ismini Muhammad Orif Revgariy deb qayd etgan. Revgariy haqida naql qilingan manoqibga ko'ra (manoqib ulug' zotlar haqida yozilgan asar), u ancha yoshligida G'ijduvoniyning xizmatiga kirgan, ibodat va xizmat bilan astoydil mashg'ul bo'lgan, hatto uxlab qolmaslik uchun ko'zlariga tuz sepgan, buni ko'rgan Xizr



(a.s.) Revgariyning orif bir zot bo‘lishi uchun duo etgan va bu duoning barakoti bilan u orif zot bo‘lib yetishgan.

G‘ijduvoniyning huzurida sayru suluk (tasavvufiy ta’lim)ga davom etgan Revgariy, ma’naviy jihatdan ancha ilgarilab, uning eng ilg‘or muridlaridan biri bo‘lgan. Rivoyatga ko‘ra, Ahmad Yassaviy muridlari bilan hajga ketarkan, G‘ijduvonga yo‘li tushadi. Abdulxoliq G‘ijduvoniy ularni mehmon qilib, ziyofat beradi. Sahar vaqti Xoja Abdulxoliq Ka’bani (ilohiy karomat bilan) G‘ijduvonga keltiradi va mehmonlar uni tavof qiladilar. Keyin Ahmad Yassaviy: “Ey Xoja Abdulxoliq! Sizning o‘ldiruvchi bir muridingiz bormish, uning holini ko‘raylikchi” deydi. G‘ijduvoniy Xoja Orif Revgariyga ishorat qiladi. Revgariyning bir qo‘l silkishi bilan to‘rt yuz otning bo‘ynidan qon oqa boshlaydi. Buni ko‘rganlar: “Haqiqatdan ham o‘ldiruvchi ekan” deyishdi.

Revgariy haqidagi boshqa bir manoqibda naql etilishicha, ochiqchasiga gunoh qilib atrofdagilarni bezovta qilgan bir guruh insonni







Revgariy nazar yoki duo bilan bir-biriga qarshi qilib qo'yadi, ammo G'ijduvoniy hazratlari bundan norozi bo'lib shogirdini ogohlantiradi. Bu kabi rivoyatlardan Orif Revgariyning jalolli (jahldor) bir zot bo'lgani anglashiladi. Yana Buxoro-Niyozobod xalqi uchun Ka'bani olib kelish va devorga minib yurish kabi karomatlar ham u zotga nisbat qilinadi.

Demak, Xoja Orif Revgariy hazratlari mo'g'ul istelosi davrida yashagani bois uning haqiqiy hayoti haqidagi ma'lumotlar yo qalamga olinmagan yoki keyinchalik yozilgan va rivoyatlar bilan qorishib ketgan.

Revgariy hazratlarining so'zlaridan biri shunday: "Tadbirga haddan tashqari bog'lanib qolgan kishi jahannamdadir. Ilohiy taqdirni o'ylagan kishi esa jannatdadir."

Orif Revgariy (q.s.) hazratlarining bizgacha yetib kelgan yagona asari "Orifnoma"dir. Xoja Naim degan bir kishi Revgariydan muxtasar bir tasavvufiy risola yozishini iltimos qilgan, Revgariy ham bu talabga muvofiq Buxoroning Nur qasabasida hijriy 622 sanasida bu asarini forsiyda yozgan. Bu asar didaktik (nasihatomuz) bo'lib, unda birinchi halqa so'fiylarning so'z va manoqiblari o'rin olgan. Asarning oxirida ustozi Abdulxoliq G'ijduvoniyning bir qancha manoqibi va vafotiga to'xtalingan.

Orif Revgariy (q.s.) hazratlari "Orifnoma" asarida shunday deydi: "Inson saodatga erishmoqchi bo'lsa, o'zini farishtalar darajasiga



chiqarsin! Ya'ni, nafsoniy orzulariga berilmay, aksincha nafsini o'ziga itoat qildirsin! Shu asnoda ichki olami tozalansin! Har doim Allohni zikr qilsin, va'da bergani bandalik vazifasini haqqoniy ado etish uchun butun quvvati bilan g'ayrat qilsin! Allohdan boshqasini o'ziga mahbub (do'st) tutinmasin va Allohdan o'zgasidan umidvor bo'lmasin! Har doim yaxshi insonlarning xizmatida bo'lsin! Keskir qilichdek bo'lgan vaqtdan unumli foydalansin! Hech bir daqiqani g'aflat bilan behuda o'tkazmasin! Allohning ismini har doim zikr etsin, ko'ngli ilohiy jamol sifatlarining oynasi bo'lsin!".

"Ma'rifatga erishishning ilk sharti nafsoniy orzularni bartaraf etib, makruh va shubhali luqmalardan uzoq turib, halol yeb ichmoqdir."

"Bo'yniga og'ir bir yuk yuklangan bir qushni tasavvur qil! Bu qush hech ucha oladimi? Shunga o'xshab tariqat yo'lchisi bo'lgan solikning ham dunyoga bog'liqligi ko'p esa, u ham Allohga qarab qanot yoza olmaydi. Demak, talab vodiysiga qadam qo'ya olmaydi!".

Revgarda vafot etgan Orif Revgariy (q.s.) hazratlarining vafot tarixi ixtilofli bo'lsa-da, "Orifnoma" asarini "Nurun ala nur" iborasi bo'yicha abjad hisobida hijriy 622 (milodiy 1225)da qalamga olganiga qaraganda shu tarixdan keyin olamdan o'tgan bo'lishi mumkin. Bundan tashqari "Orifnoma"ning xattot qaydida Revgariyning vafoti uchun yozilgan "Qutbi zamon va orifi billah" jumlasi tarix o'laroq tushirilganki, hijriy 634 (milodiy 1236-37) sanasiga to'g'ri kelmoqdadir. Qabri O'zbekistonning Buxoro viloyati Revgar qishlog'idadir.

Orif Revgariy (q.s.) hazratlari vafot etarkan o'zidan keyin xalifa qilib Xoja Mahmud Anjir Fag'naviy (q.s.) hazratlarini qoldirgan.



# 11. MAHMUD ANJIR FAG'NAVIY (Q.S.)



Buxoroning taxminan 20 km. shimolidagi Vobkeniy (hozirgi Vobkent) tumanining Anjirfag'naviy qishlog'ida tug'ildi. Bu qishloq hozir Anjirbog' deyiladi. Otasining ismi Amir Yahyo bo'lgan. Payg'ambarimiz (s.a.v) ning naslidan ekanligi naql qilinadi. Xoja Mahmud Anjir Fag'naviy (q.s.) keyinchalik Vobkentga ko'chib ketib, o'sha yerda istiqomat qiladi. Quruvchi ustasi bo'lgan Xoja Mahmud shu kasb bilan ro'zg'orini tebratgan. Orif Revgariy (q.s.) hazratlaridan tasavvuf ta'limi (sayru suluk)ni o'rganadi va uning xalifasi, vakili bo'ladi. Vobkent masjidda ancha yillar xalqni irshod qilib, shogirdlar yetishtirdi. Manbalarda Sayyid Umar va Mavlono Najmiddin Hojib ismli ikki farzandi bo'lganligi qayd qilingan.

Xoja Mahmud Anjir Fag'naviy (q.s.), xojagon tariqatida jahriy (ovoz chiqarib zikr qilish) turiga asos solgan kishidir. Uning xafiy (ovoz chiqarmay zikr qilish) turini tashlab, jahriy zikrga yo'nalgani Buxoroda ovoza bo'lgach, Abdulxoliq G'ijduvoniy (q.s.) hazratlarining xalifalaridan Avliyo Kabir, Xoja Mahmud Anjir Fag'naviy (q.s.)ning yoniga borib, xojagon tariqati qoidalarida jahriy zikr yo'qligini, bu ishni nega boshlatganini so'raydi. Xoja Mahmud Anjir Fag'naviy (q.s.) ustozi Orif Revgariy (q.s.) o'limi oldidan unga til bilan ovoz chiqarib zikr qilishga izn berganini aytadi. Avliyo Kabir "haqiqiy oriflarga ko'ra til qalbdir" deb, bu zikr turini davom ettirmaslikni talab qilishiga qaramay, Xoja Mahmud Anjir Fag'naviy (q.s.) bu usulni davom ettiradi.

Buxoroning ilg'or olimlaridan Hafiziddin Kabir Buxoriy Xoja Mahmud Anjir Fag'naviy (q.s.)dan qanday niyat bilan jahriy zikr qilayotganini so'raganida, undan shunday javob oladi: "Uxlaganlar uyg'onsin, g'ofillar hushyor tortib, haqiqat yo'liga yo'nalsin, istiqomat bilan shariat va tariqatga







kirsinlar, butun xayrlarning kaliti va saodatning asli bo'lgan haqiqiy tavbaga va Haqqa yo'nalishga rag'bat etsinlar deb jahriy zikr qilayapmiz." Hafiziddin bu javobdan ko'ngli to'lib "Sizning niyatingiz to'g'ridir va bu ish sizga haloldir" degach Anjir Fag'naviydan jahriy zikrni tushuntirib berishini iltimos qildi va haqiqiy bir zikr bilan soxtasi orasidagi farqni so'radi. Xoja Mahmud Anjir Fag'naviy (q.s.) shunday javob berdi: "Jahriy zikr faqatgina tili yolg'on va g'iybatdan, luqmasi harom va shubhali narsalardan, riyo va ko'z-ko'zdan, ko'ngli esa Haqdan boshqasiga yo'nalishdan pok bo'lgan kishi uchun joizdir".

Manbalarda Xoja Mahmud Anjir Fag'naviyning katta bir oqqush shakliga kirib parvoz qilgani, xalifasi Ali Romitaniy bilan gaplashgani rivoyat qilinadi. Qush shakliga kirish motivini turkiy xalqlardan chiqqan valiylarga oid manqabalarda tez tez uchratiladi. Xoja Mahmud Anjir Fag'naviy (q.s.) ning vafot tarixi haqida eski manbalarda ma'lumotlar yo'q. Keyingi asarlarda berilgan hijriy 715/717 (milodiy 1315/1317) sanalari bizningcha biroz orqaga surish kerak. Chunki bu borada tarixchi Kamoliddin Haririyzodaning bergan hijriy 685 (milodiy 1286) tarixi yanada maqbul. Qabri Buxoroning Vobkent tumanidagi Anjirbog' qishlog'idadir. Qabri yonida bir masjid bilan quduq bo'lib, bu suvning shifobaxshdir. Xoja Mahmud Anjir Fag'naviy (q.s.) vafotidan keyin o'rniga Xoja Ali Romitaniy kelgan.



# 12. ALI ROMITANIY (Q.S.)

Buxoroning Romitan qasabasida tug'ilgan. Xoja Mahmud Anjir Fag'naviy (q.s.) hazratlarining huzurida tasavvufiy ta'limini tamomlab, uning xalifasi bo'ladi. Bir muddat Romitan atrofidagi xalqni irshod qilgach, Bovardga (Abivard) ko'chdi. U yerda ham muridlar tarbiya qildi. Nihoyat u yerdan ham ko'chib Xorazmga borib joylashdi. Shuning uchun ham buxoroliklar uni Ali Romitaniy desa, xorazmliklar uni Ali Bovardiy deydilar. Tasavvuf ahli orasida "Azizon" (azizlar) laqabi bilan mashhur edi. Rivoyatga ko'ra, biron so'z boshlaganida "Azizon shunday deydi" deb boshlar edi. Shuning uchun Azizon laqabi bilan mashhur bo'ldi.

Ali Romitaniy hazratlarini Azizon deyilishning boshqa sababi esa shunday izohlanadi: "Bir zamon Ali Romitaniy hazratlarining uyida ikki uch kun yeydigan hech narsa qolmadi. Uydagilar ochlik sababli juda ham g'amga botgan edilar. Kelgan mehmonning oldiga qo'yadigan hech narsa yo'q edi. Shu payt Ali Romitaniy hazratlarining tala-



balaridan ovqat sotadigan bir shogirdi guruch to'ldirilgan bir xo'roz olib keldi. "Bu yemakni siz va yaqinlaringiz uchun o'zim pishirdim. Agar ikromimizni qabul qilsangiz, bizni juda mamnun qilgan bo'lardingiz" deb yolvordi. Bunday nozik paytda kelgan taomdan nihoyatda xursand bo'lgan Ali Romitaniy hazratlari u shogirdiga iltifot ko'rsatdi. Kelgan mehmoniga tortiq qildi. Mehmon ketgandan keyin o'sha talabasini chaqirtirib: "Olib kelgan taoming juda noqulay bir vaziyatdan bizni qutqardi. Sen ham bizdan nima muroding bo'lsa tila, bo'tam! Chunki hojat eshigi shu onda ochiq" dedi. Yigit esa "Ilmda va avliyolik maqomida sizga o'xshashdan boshqa orzuim yo'q. Meni bu holga erishtirishingizni iltimos qilaman hazrat!" dedi.

Ali Romitaniy hazratlari: "Juda qiyin va yuki og'ir ishni talab qilyapsan. Buning yukini ko'tara olmaysan. Ustimizdagi yuk sening yelkangga tushsa, ezilib ketasan. Xohlasang boshqa bir tilak ista!" dedilar. Yigit esa: "Dunyodagi yagona maqsadim aynan siz kabi bo'lishdir. Siz-



ga o‘xshashdan boshqa bir narsa menga tasalli bermaydi. Shunday bo‘lsa da, siz nima istasangiz o‘shanga roziman hazratim!" dedi. Shunda Ali Romitaniy hazratlari: "Yaxshi, dedilar va u yigitning qo‘lidan tutib, o‘z xilvatxonasiga olib kirdi. Yuzma yuz o‘tirib u yigitga tavajjuh qila boshladi. U yigit bir muddat o‘tgach zohir va botinda Allohning izni bilan Ali Romitaniy hazratlarining darajasiga erishdi. Lekin ilohiy ishqdan mast bo‘lib, bexush bo‘ldi. Shu holicha qirq kundan keyin vafot etdi. Unga qisqa fursatda o‘z maqomini berib, o‘zi kabi darajaga yetishtirgani uchun "Ikki aziz" ma’nosida Ali Romitaniyning ismi "Azizon" bo‘lib qoldi.

Xorazmga ko‘qib kelganida o‘zini to‘quvchi sifatida tanitgan Ali Romitaniy ikki muridi orqali o‘sha yerning podshohidan yashash uchun rasmiy qog‘oz oldi. Xorazmda har tongda mardikor bozoriga borib, bir ikki ishchi olib uyiga olib kelar, peshin namozigacha ular bilan diniy va tasavvufiy mavzularda suhbat qilar, keyin esa haqlarini berib jo‘natar edi. Ammo bir marta u kishining suhbatida bo‘lganlar yana qaytib kelishar edi. Shu asnoda tez fursatda bir qancha murid to‘pladi. Bu ahvoldan xavotirlangan ba’zi kishilar darhol podshohga bildirdilar. Ortida buncha insonni to‘plagan bir shayx podshoh uchun keyinroq katta tahlika va raqib bo‘lishini aytdilar. Podshoh ham Ali Romitaniyning Xorazmdan chiqib ketishini talab qildi. Lekin Ali Romitaniy qo‘lidagi rasmiy yashash iznini unga ko‘rsatdi va unga bu yerda qolishga ruxsat berildi. Shundan keyin hatto ularning orasida do‘stlik ko‘prigi qurildi.

Naql etilishicha, Ali Romitaniy hazratlari bozorda shom paytlarida ip bozoridan hech kim olmagan iplarni o‘z narxidan qimmatga sotib olar va uyiga olib kelar edi. O‘zi bir chekkada ibodat bilan mashg‘ul bo‘larkan, iplar o‘z o‘zidan to‘qilar va mato holiga kelar edi. Bu ishni

g'ayb eranlari, musulmon jinlar yoki farishtalar bajarar edi. Ali Romitaniy hazratlari bu matolarni sotib, tushgan foydasini uchga bo'lar edi. Olimlarga, faqirlarga va o'z oilasi uchun sarflar edi.



Ali Romitaniy hazratlarining o'qish yozishni bilmagani haqida naql bo'lishiga qaramay, uning "Mahbub ul orifin" nomli asar yozganligi aytiladi. Romitaniyning ba'zi suhbatlari muridlari tarafidan yozib olinib mazkur asar yuzaga kelgan bo'lishi mumkin. Tasavvuf yo'lida muridning rioya qilishi kerak bo'lgan o'n shartdan so'z yuritilgan bu forscha risolaning qo'lyozma va bosma nusxalari mavjud. Shuningdek, Romitaniyning ba'zi so'zlarini o'g'li Xoja Ibrohim bir risolaga to'plagan. Undan o'rin olgan Romitaniynig hikmatli so'zlariga Muhammad ibn Nizom al-Xorazmiy al-Arzangiy ba'zi izohlarni qo'shgan. Bu asar "Sharhi Risolai Azizon" yoki "Manoqibi Xoja Ali Azizoni Romitaniy" nomi bilan bugunga qadar yetmb kelgan asardir.

Ali Romitaniy hazratlari bilan ayni asrda yashagan buyuk olim va kubraviy shayxi Alouddavla Simnoniy zamon zamon Ali Romitaniy hazratlariga maktub bitar, savollar so'rar edi. Bir kuni bir talabasi kelib Ali Romitaniy hazratlariga ustozining navbatdagi savollariga javob so'raganini bildirdi. Savollardan biri shunday edi: "Bizning huzurimizga tashrif buyurganlarga har qancha xizmatni ko'rsatamiz, lekin ular yana sizga tomon intilishadi. Biz to'kin sochin dasturxonlar yozib, turli tuman taomlar ikrom qilganimiz holda, sizda bunday narsalar yo'q bo'lsa da, insonlar sizdan rozi, bizdan esa yo'q. Buning sababi nima?"

Javob: "Minnat kutib xizmat qilganlar ko'pdir. Xizmatini lutf deb bilganlar esa ozdir. Harakat qiling va xizmatingizni lutfu ehson ekanini biling. O'shandagina sizdan norozilar bo'lmaydi".

2-savol: "Eshitishimizcha, sizni Xizr alayhissalom tarbiya qilganmish, bu qanday bo'lgan?".

Javob: "Alloh taoloning zotiga oshiq shunday bandalari borki, Xizr ham ularga oshiqdir."



3-savol: "Eshitimizcha, siz maxfiy zikr o'rniga oshkora zikr bilan band bo'lyapsiz. Buning sababi nima?"

Javob: "Biz ham eshitdikki, siz maxfiy zikr bilan mashg'ul ekansiz. Modomiki, eshitdik, demak sizning zikringiz ham yashirin emas. Yashirin zikrdan murod hech bir narsaning bilinmasligi emasmi? Xoh yashirin zikr bilan mashg'ul bo'ling, xoh oshkora zikr bilan ikkisi ham ayni, farqi yo'qdir.".

Xoja Ali Romitaniy hazratlarining mashhur so'zlaridan ba'zilari quyidagilardir: "Muhabbatning sharti muvofaqat (ergashish)dir. Hazrati payg'ambar (s.a.v.)ni sevaman degan kishi unga amal qilishi kerak. Haq taolo bilan suhbatda bo'ling! Agar u bilan suhbatda bo'lolmasangiz, u bilan suhbat qilgan kishilar bilan suhbat qiling! Dunyo va oxirat opa-singil kabidir. Bir kishi opa-singil bilan bir vaqtda nikohlanishi mumkin emas. Dunyo va oxirat sevgisi bir yerda jam bo'lolmaydi. Holbuki, ikkisi ham maxluqdir. Shunday ekan yaratuvchiga bo'lgan sevgi bilan yaratilmishga nisbatan bo'lgan sevgi bir orada jam bo'lmaydi? "(Har bir) yoqimli so'z Uning huzuri sari chiqur". (Fotir 35/10) oyatining hukmiga ko'ra, zikr qushining qanot ochib uchishi uchun ikki qanoti bo'lishi kerak. Biri huzur, ikkinchisi ixlos. Ikki narsaga juda



ehtiyot bo‘ling: “Gapirganda og‘zingizdan chiqqan so‘zga, ovqatlanayotganda og‘zingizga kirgan narsaga!”

“Alloh taolo mo‘min bir bandasining qalbiga bir kechada uch yuz oltmish marta nazar qiladi” so‘zining ma’nosi shudir: “Qalbning vujudga ochilgan uch yuz oltmishta tuynugi/darchasi bor. Qalb Alloh taoloning zikri bilan qaynab jo‘shganda, Alloh u qalbga nazar soladi. Bu nazar bilan qalbda porlagan fayz va nurlar, bu uch yuz oltmish tomondan butun vujudga yoyiladi. Bunday nur va fayzlar tarqalgan bir a’zo zavq bilan ibodat qiladi, qilingan toat ibodatlardan lazzat oladi.”

Hazrat aytdilarki: “Talabaning maqsadiga erishishi uchun juda ko‘p harakat qilishi, nafsini tarbiya qilmoq uchun qattiq kurashishi lozim. Faqat bir yo‘l borki, nafsni tatmin qilib ruhni qisqa vaqtda yuksak darajalarga yetkazadi. U esa Alloh taoloning sevgili do‘stlaridan birining ko‘nglini qozonishdir. Zero, ularning qalbi Alloh nazar qilgan yerdir.”

Yana aytdilarki: “Agar o‘sha zamonda yer yuzida Xoja Abduxoliq G‘ijduvoniyning farzandlaridan, muridlaridan biri bo‘lsaydi, Mansur Halloj dorga osilmagan bo‘lardi” ya’ni, u murid Mansur Hallojni bir pog‘ona baland maqomga olib chiqar edi (Halloj ham “anal haq” demay osilishdan qutulgan bo‘lar edi).

Ali Romitaniy hazratlari: “Ey, imon keltirganlar! Allohga chin tavba qilingiz...” ma’nosidagi Tahrim surasining sakkizinchi oyatini tafsir qilar ekan: “bu oyati karimada ham ishorat, hamda xushxabar bor. “Tavbadan qaytsangiz ham tavba qiling”, degani ishoratdir. Xushxabar esa tavbaning qabulidir. Chunki Alloh taolo tavbani qabul qilmasa edi, tavba qilishni buyurmas edi. Buyurishi qabul qilishini ko‘rsatmoqda. Ammo tavba til uchida emas, haqiqatdan gunohi, kamchiligini e’tirof etgan holda chin qalbdan bo‘lishi kerak.”

Bir kuni Mavlono Shayx Badriddin Maydoniy hazratlari Ali Romitaniy hazratlari oldiga kelib so‘radi: “Alloh taolo Ahzob surasi qirq birinchi oyatida “Ey, imon keltirganlar! Allohni ko‘p zikr qilin-

giz!" demoqdadir. Bu zikrdan maqsad va ma'no til zikrimi yoki qalb zikrimi?".

Ali Romitaniy hazratlari bu savolga shunday javob berdi: "Tasavvuf yo'liga ilk kirganlar uchun til zikridir. Sayru sulukning oxiriga borganlar uchun esa qalb zikridir. Bu yo'lga ilk kirgan kishi o'zini majburlab bo'lsa ham Alloh taoloni zikr qilishga harakat qiladi. Sayru sulukning oxiriga yetgan kishining holi esa bunday emas. Uning qalbi zikrdan ta'sirlanganda bu ta'sir uning butun vujudiga tarqaladi, hamma a'zolar zikr qilishni boshlaydi, shundan keyin ko'p zikr boshlanadi. Ana shunda qilingan bir kunlik ibodat, bir yillik ibodat o'rnida o'tadi.

Ali Romitaniy hazratlaridan "Iymon nima?" (ba'zi manbalarda tasavvuf nima?) deb so'raganlarida u zot: "Ayirmoq va birlashtirmoq" deb javob berdi. Ya'ni, ko'ngli mosivodan (dunyoviy narsalardan) ayirmoq va Haq taolo bilan barobar bo'lmoq. Yana u kishiga: "Jahriy zikrni qaysi niyat bilan qilasiz?" deb so'ralganda, shunday javob berdi: "Butun olimlar o'lim to'shagidagi insonga kalimai tavhidni talqin etishni va u odamning ovoz chiqarib zikr qilishini joiz deb biladilar. Darvishlar uchun ham har nafas oxirgi nafasdir."

Ali Romitaniy hazratlari aytadi: "Irshod bilan mashg'ul bo'lgan zot avvalambor muridning iste'dodi va qobiliyatini yaxshi bilishi kerak. Shunga ko'ra muridga zikr talqin etib, uni iste'dodiga qarab tarbiyalaydi. Bu jihatdan olib qaraganda murid tarbiyasiga kirishgan zot qush boquvchi qushbozga o'xshaydi. Qushning qursog'iga qancha yem ketishini bilishi kerak, unga ortiqcha yem bermasligi kerak. Shunga ko'ra murshid ham muridning qobiliyatiga qarab zikr vazifasi beradi.

Ali Romitaniydan uning o'g'li Xoja Ibrohim so'radi: "Mansur Halloj "anal haq" (Men Haqman) dedi, uni parcha-parchalab, kulini sovurdilar. Boyazid Bistomiy ham "laysa-fi jubbati sivallah" (to'nimda Allohdan boshqasi yo'q) dedi. Unga hech narsa demadilar. Buning hikmati nima?" Romitaniy shunday javob berdi: "Mansur Halloj menligini (o'zligini, ya'ni nafsini) oldinga chiqardi va "men" deb so'z boshladi, bu sabab bilan uning boshiga bu musibat tushdi. Boyazid Bistomiy esa yo'qlik va hechligini oldinga chiqarib "emas, yo'q" deb so'zladi va omon qoldi.

Ali Romitaniy hazratlari Alloh huzurida sevimli bir banda bo'lishning o'nta shartini shunday ta'riflagan:

Birinchi shart: pokiza bo'lishdir. Bu esa ikki qismdan iborat: 1. Zohiriy pokizalik: tashqi ko'rinishning toza bo'lishi. Bu barcha inson e'tibor beradigan xususdir. Kiyiladigan, ichiladigan, yeyiladigan va ishlatiladigan barcha ashyolarning toza bo'lishidir. 2. Botiniy pokizalik: qalbning yaxshi xulq bilan to'lib toshishidir. Hasadgo'ylik, yomon gumonga bormaslik, Allohning dushmanlaridan nafratlanish, do'stlari-



ga muhabbatli bo'lmoq kabi Janobi Haqqa maqbul bo'lgan fe'llardir. Qalb, Allohning nazargohidir. Shu bois qalbga dunyo sevgisini to'ldirmaslik kerak. Harom bo'lgan yeguliklardan uzoq turish kerak. Hadisi sharifda: "Uzoq yo'ldan kelgan, sochu soqoli to'zg'igan, yuzi changga botgan bir kishi qo'llarini ko'kka uzatib "Yo Rabbiy" deb duo qilib yolvorayapti. Holbuki, yegan ichgani harom bo'lgan bu kishining duosi qanday qabul bo'lishi mumkin?", ya'ni harom yegan kishining duosi qabul bo'lmaydi. Ko'ngil, qalb pokiza bo'lmasa ibodatlarning lazzati bo'lmaydi, ma'rifatga, ilohiy bilimga erisha olmaydi.

Ikkinchi shart: til pokizaligi, ya'ni til noma'qul va uyg'un bo'lmagan so'zlardan o'zini tiyishdir. Qur'oni karim tilovat qilishi, amri ma'ruf va nahyi munkar qilishi, ya'ni Allohning buyruqlarini bajarishni, uning qaytariqlaridan saqlanishni xalqqa bildirishi, ilm o'rgatishi kabilardir. Zero, payg'ambarimiz: "Insonlar tillari sababli jahannamga uloqtiriladilar" deydilar.

Uchinchi shart: imkon qadar odamlardan uzoq turishga harakat qilish.

To'rtinchi shart: ro'za tutish, chunki inson ro'za tutish orqali farishtalarga o'xshaydi va nafsini tiyin, uni qo'li ostiga oladi. Bu haqda: "Ro'za menga oiddir. Ro'zaning ajrini men beraman. Savobi nihoyatsizdir. Albatta, sabr qilib o'lganlarning mukofotlari cheksizdir" deyiladi hadisi qudsiyda. Yana bir hadisi sharifda: "Ro'za jahannamdan qalqondir" deyiladi. Ro'za tutib ko'ngilni huzur halovatga erishtirish va shaytonning yo'lini yopib qalqon yuzaga keltirish kerak.

Beshinchi shart: Allohni zikr qilish, ko'p eslash. Ismini ko'p aytish. Eng fazilatli bo'lgan zikr "la ilaha illalloh"dir. "La ilaha illalloh" degan kishi ixlos sohibi bo'ladi. Ixlos butun ishlarini Allohning rizoligi uchun ado etmoq, dunyoviy mol va maqomlarga bo'lgan havasini uzib, oxi-



ratni talab qilishdir. Muxlis inson doim: "Iloho! Maqsadim sensan, seni talab qilaman!" deydi. Rasululloh (s.a.v) "la ilaha illalloh" deyishning fazilati ko'p ekanligini, gunohlarning kechirilishiga sabab bo'lishini aytganlar. Alloh taolo Qur'oni karim Ahzob surasi 41-oyati karimasida: "Ey, imon keltirganlar! Allohni ko'p zikr qilingiz!" deyiladi. Nafsning orzu va istaklaridan qutulish uchun har doim zikr qilish darkor.

Oltinchi shart: xotira - ya'ni qalbga kelgan fikr tushunchalarni nazorat qilish. Insonning qalbiga kelgan tushunchalar to'rt qism: rahmoniy, malakiy, shaytoniy va nafsoniydir. Rahmoniy xotira: g'aflatdan uyg'onmoq, yomon yo'ldan chiqib to'g'ri yo'lga kirishdir. Malakiy xotira: toat ibodatga rag'bat etmoqdir. Shaytoniy xotira: gunohni bezashdir. Nafsoniy xotira esa: dunyoni talab qilishdir. Shaytoniy va nafsoniy fikrlardan xalos bo'lish zarur.

Yettinchi shart: Alloh taoloning hukmiga rozi bo'lish, irodasiga taslim bo'lishdir. Xavf va rajo, ya'ni qo'rquv va umid orasida yashamoqdir. Zero, Allohdan qo'rqqan kishi gunoh qilmaydi. Bundan tashqari mo'min kishi hech qachon umidsizlikka tushmaydi. Chunki Alloh taolo umidsizlikka tushishdan qaytaradi.

Sakkizinchi shart: solih kishilar bilan suhbat qilish. Chunki solihlar bilan suhbat qilinganda gunohlarga parda tortilib, harom narsalar ko'zga yomon ko'rinadi.

To'qqizinchi shart: yaxshi va go'zal xislatlarga ega bo'lish. Hamma narsani yaratgan Alloh taoloning axloqi bilan xulqlanishdir. Chunki payg'ambarimiz (s.a.s) "Allohning xulqi bilan axloqlaningiz!" deganlar.

O'ninchi shart: halol va pokiza luqma iste'mol qilishdir. Chunki bu farz hisoblanadi. Alloh taolo Baqara surasining 168-oyati karimasida:



“Ey, odamlar, yerdagi halol-pok narsalardan tanovul qilingiz...” deyiladi. Payg‘ambarimiz (s.a.s) esa: “Ibodat o‘n qismdir. To‘qqiztasi halolni talab qilishdir” deydilar. Qolgan ibodatlarning barchasi esa bir qismdir. Halol yemaydigan kishi Allohga itoat qilolmaydi. Halol yeydigan inson esa Allohga isyon qilmaydi.

Xorazmda xalqni irshodga davom qilgan Xoja Ali Romitaniyning 130 yil yashagani naql etiladi. Vafot tarixi hijriy 28 Zulqa’da 715 (milodiy 23 fevral, 1316) va hijriy 721 (milodiy 1321) tarixlari ma’lum. Ba’zi manbalarda Bahovuddin Naqshbandning Ali Romitaniy hayotdaligida tug‘ilgani qayd etiladi. Shoh Naqshband hijriy 718 (milodiy 1318) yil tavallud etgani hisobga olinsa, Ali Romitaniyning vafot tarixi o‘laroq hijriy 721 (milodiy 1321) sanasini qabul qilish mumkin.

Ali Romitaniyning qabri eski manbalarga ko‘ra Xorazmdadir. Xalqning ziyoratgohi bo‘lgan mazkur qabr bugun Turkmanistonning shimolidagi Toshhovuz viloyatining Ko‘hna Urganch qasabasididadir. Saydi Ali Rais (hijriy 970/milodiy 1562) O‘rta Osiyo sayohatida Xorazmdan o‘tayotib Ali Romitaniyning qabrini ziyorat qiladi. Keyingi paytlarda Buxoroning Romitan qasabasining Ko‘rg‘on qishlog‘ida Ali Romitaniyga bir qabr nisbat etilayotgan bo‘lsa-da, haqiqiy qabri Ko‘hna Urganchda ekaniga doir ehtimol kuchli.

Xoja Ali Romitaniy hazratlari Xorazmda o‘zidan keyin besh nafar xalifa qoldirdi. Ulardan eng mashhuri Muhammad Bobo Samosiydir.

# 13. MUHAMMAD BOBO SAMOSIY (Q.S.)



Buxoroning Romitan hududidagi Samosiy qishlog'ida tug'ilgan. Muhammad Bobo Samosiy yoshligida ilm tahsil olar ekan, otasi Said Abdullohning tavsiyasi bilan Mahmud Anjir Fag'naviyga shogird tushadi. Mahmud Anjir Fag'naviy esa uni xalifasi Ali Romitaniyga havola etadi. Ali Romitaniyning yonida tasavvufiy ta'limini davom ettirgan Samosiy u bilan birga Xorazmga ketadi. Tasavvufiy ta'limini tugatib uning xalifalaridan biri bo'ladi. Keyin Buxoro yaqinidagi Samosiy qishlog'iga qaytib xalqni irshod qilishga boshlaydi. Ikki o'g'li bor edi. Katta o'g'li majzub edi. Narigi o'g'li Xoja Mahmud esa otasi Samosiyning xalifalaridan edi.

Muhammad Bobo Samosiy g'aybat va istig'roq holi g'olib kelgan bir zot edi. Samosiy qishlog'idagi uzum bog'ida uzumlarni xomtok qilib butar edi. Uzumlarni butarkan o'zini yo'qotib qo'yar, qo'lidagi qaychi yerga tushib ketar, o'zi buni sezmasdan bir muddat istig'roq holida qolar edi.

Ma'naviy suhbatlardan bahramand olishning eng muhim shartini shunday tushuntirdi: "Hayo egasi bo'lgan g'ayratli kishi (suhbatda) aytilgan har bir so'zni o'zida tadbiq etib xulosa chiqaradi."



Rivoyatga ko'ra Xoja Bahovuddin tug'ilmasdan oldin, Muhammad Bobo Samosiy ba'zi muridlari bilan Qasri Hinduvon qishlog'idan o'tarkan: "Bu tuproqdan bir er yigitning hidi kelyapti, yaqinda Qasri Hinduvon Qasri Orifon bo'ladi" degan edi. Xoja Bahovuddin hanuz uch kunlik chaqaloq ekan, Bobo Samosiyning Qasri Hinduvonga kelganini eshitgan bobosi nabirasi Xoja Bahovuddinni quchog'iga olib sovg'a salom bilan shayxi Samosiy hazratlarining huzuriga olib bordi. Chaqaloqni ko'rgan Samosiy: "Bu go'dakni farzandlikka qabul qildik" dedi va muridlardan Amir Kulolga: "Sizga ilgari bir necha marta bu tuproqdan bir er yigitning hidi kelyapti degan edim. Bu safargi kelishimda bu hid kuchaydi, u er yigit dunyoga kelgan bo'lsa kerak deb o'ylab turgandim. Ana shu er yigit mana shu chaqaloqdir. Bu go'dakning asrning murshidi bo'lishiga umid qilaman" dedi va Bahovuddinning tasavvufiy tarbiyasini Amir Kulolga havola qildi.

Bahovuddin Naqshband hazratlari taxminan o'n sakkiz yoshga kirganda bobosi uni uylantirishni niyat qildi. Nevarasiga Samosiy qishlog'iga borib Bobo Samosiyni Qasri Orifonga da'vat qilishini aytdi.



Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) bu hodisani keyinroq shunday anglatadi: "Uylanadigan paytim kelganida bobom meni Bobo Samosiy hazratlarini unashtirish marosimiga da'vat qilish uchun jo'natdi. Chunki hazrat kelsa uyimiz fayzu barakotga to'lab toshardi. Samosiy hazratlari bilan ko'rishganimda ilk marta shu karomatga guvoh bo'lgan edim: "O'sha oqshom eshitganim suhbatning fayzi ta'sirida menda bir hol paydo bo'ldi. Turib masjidga bordim va ikki rak'at namoz o'qib sajdaga bosh egdim. Xushu' bilan Allohga iltijo qildim. O'sha lahza tilimdan shu duo chiqdi: "Ilohim! Balo yukini tortish, mashaqqatlarga bardosh berish va muhabbatning mehnatiga sabr uchun menga kuch-quvvat ehson qil!"

Tong otgach Muhammad Bobo Samosiy hazratlarining xizmatlariga chopdim. Shunday buyurdilar: "O'g'lim! Duoni shunday deyish kerak: "Ilohim! Bu zaif bandangni fazlu karaming bilan sen rozi bo'lgan ishlarga muvaffaq qil!". Agar Haq taolo bir do'stiga balo jo'natsa, unga kerakli quvvatni lutfu inoyati bilan ehson etadi, hikmatini unga bildiradi. Insonning balo so'rashi to'g'ri emas. Odob va hurmatda nuqson qilmaslik kerak.

Keyin taom tayyorlandi. Ovqatlangach menga bir non berdilar. Shunda "bu yerda to'yguncha yedik. Bir ozdan keyin uyga yetib boraman, bu non nega kerak ekan!" deb o'yladim.

Yo'lga tushdilar, men ham hurmat bilan u kishining orqasidan yurdim. Ichimda qachon ixtilof paydo bo'lib zehnimga turli o'ylar kelganda "O'g'lim! Qalbni xavotirdan, keraksiz o'y fikrlardan asramoq kerak!" deb aytardilar.



Yo'lda do'stlaridan bir kishining uyiga uchradik. Uy egasi ochiq yuz va hurmat bilan kutib oldi. Ichkariga kirganimizda uy egasining qiyin ahvolga tushib qolganini payqadilar.

“To‘g‘risini ayt, uyda nimang bor?” deb so‘raganlarida, uy egasi: “Biroz qaymoq bor, lekin yonida yeyishga nonim yo‘q!” dedi. Samosiy hazratlari menga qarab: “U nonni olib kel, mana qara ishga yaradi!” dedilar. Bu holni mushohada qilgach u muhtaram zotga bo‘lgan hurmatim yanada ortdi.

Muhammad Bobo Samosiy Qasri Orifonga qilgan bu ziyoratidan keyin uzoq yashamay hijriy 734 (milodiy 1333) sanasida vafot etganlar. Qabri Buxoroyi sharifning Romitan tumani Samosiy qishlog‘idadir. Muhammad Bobo Samosiy hazratlari o‘zidan biror yozma asar qoldirmagan bo‘lsa da, to‘rtta peshqadam xalifa qoldirganlar:

Xoja So‘fiy Suxariy, Xoja Mahmud Samosiy, Mavlono Donishmand Ali, Sayyid Amir Kulol.

Xojagon tariqatini naqshbandiyaga tutashtirgan silsila Bahovuddin Naqshbandning ham shayxi hisoblangan Sayyid Amir Kulol orqali davom etadi.







# 14. SAYYID AMIR KULOL (Q.S.)

Payg'ambar (s.a.v.)ning naslidan bo'lgani uchun "Sayyid", "Amir", kulolchilik qilgani uchun "Kulol" deyilgan Amir Kulolning haqiqiy ismi noma'lum. Otasi Amir Hamza, yassaviy shayxlaridan Sayyid Otaning do'sti bo'lib, Buxoro yaqinidagi Afshona qishlog'ida yashardi. Amir Kulol taxminan hijriy 680 (milodiy 1281) sanasida tug'ilgan.

Yoshligida kurashga qiziqqan Amir Kulol Romitan qishlog'idagi maydonda kurash tushayotganida o'sha davrning mashhur shayxi bo'lgan Muhammad Bobo Samosiy chekkadan turib uni kuzatadi. Muridlari undan nega kurashni tomosha qilayotganini so'raganlarida: "Bu maydonda bir er yigit bor, ko'pchilik uning suhbati bilan kamolga erishadi, uni ovlashga harakat qilyapman" deb javob bergan. Shu paytda Muhammad Bobo Samosiyning nazaridan ta'sirlangan Sayyid Amir Kulol kurash maydonini tark etib Samo-



siyning orqasidan ergashib ketadi va unga murid bo'lib, suhbatlaridan bahramand bo'ladi.

Sayyid Amir Kulol haftaning dushanba va chorshanba kunlari o'zi yashayotgan Suxariy qishlog'idan Samosiy qishlog'iga qatnab, ancha yillar mobaynida shayxining suhbati va xizmatida bo'ladi. Shu asnoda sayru sulugini tamomlagan Amir Kulol, Muhammad Bobo Samosiyning ilg'or xalifalaridan biriga aylandi, keyinchalik u ham ko'plab murid yetishtirdi.

Rivoyatga ko'ra kunlardan bir kun Amir Kulol juma namozini Buxoroda ado etgach ba'zi muridlari bilan Suxariydagi uyiga qaytar ekan, Gulobodda o'tloqda o'tirgan bir guruhni ko'radi. Amir Temur ham bularning orasida o'tirgan edi. Temur bu zotning Amir Kulol ekanligini bilgach darrov uning oldiga chopib kelib nasihat so'radi. Ammo Amir Kulol: "Biz mashoyixlar-



dan ishorat kelmagunicha biror narsa deya olmaymiz. Ammo kuting va ogoh bo‘ling! Sizning ishingizda ziyo ko‘rayapman” deb uyiga qaytdi.

U yerda xilvatga kirgan Amir Kulol xufton namozidan keyin sirdoshi Shayx Mansurni chaqirtirib: “Tezda Temurning yoniga borib, darhol Xorazmga harakat qilishini, u yerni fath etgach esa Samarqandga yo‘nalishini ayt” dedi. Shayx Mansur bu xabarni yetkazgach Temur darhol Xorazmga yo‘l oldi. U ketishi bilan biroz vaqt o‘tib bir guruh kelib Temurning chodirini qurshab oldilar, ammo chodir bo‘sh bo‘lgani uchun hech kimni topa olmadilar.

Bu rivoyatni tasdiqlovchi ayrim jumlalar Temurga nisbat berilgan “Temur tuzuklari” asarida ham uchraydi. Bu asarda Temur Badaxshonga bormoqchi ekanini, ammo Amir Kulol unga Xorazmga borishi kerakligini tavsiya qilgan, bu tavsiyaga ko‘ra Xorazmga borib g‘olib bo‘lganini aytadi. Keyinchalik Samarqandga joylashgan Temur, Amir Kulolni Samarqandga da’vat qilgan bo‘lsa da, bu da’vatga ijobat qilmagan Amir Kulol, o‘zining o‘rniga o‘g‘li Amir Umarni jo‘natib, Temurdan uzrli sababini bildirgan. Temurga taqvo va adolat bilan harakat qilishni nasihat qiladi. Yana bir rivoyatga ko‘ra, Temur Amir Kulolning xalifalaridan Shamsiddin Kulol bilan birgalikda bir kecha Amir Kulolni ziyorat qiladi. Unga murid bo‘ladi. Amir Kulol ham uning tasavvufiy ta’limini Shamsiddin Kulolga havola etadi.

Amir Kulol hazratlari o‘sha davrda Movarounnahrda yashagan ne’matullohiya tariqatining asoschisi Shoh Ne’matulloh Valiy Kirmoniyga (vafoti hijriy 834/milodiy 1431) “askarlaringdan ba’zilari unga murid bo‘libdi. Agar saltanatga da’vo qilsa jiddiy muammo chiqishi mumkin” deb Temurni ogohlantiradi. Temur “Bir mamlakatda ikki hukmdor bo‘lsa, notinchlik kelib chiqadi, boshqa mamlakatga ketsinlar” deb Shoh Ne’matullohni Movarounnahrdan chiqarib yuboradi. Naqshbandiya adabiyotida uchramagan bu rivoyat Shoh Ne’matullohning manoqiblarini hijriy 911 (milodiy 1505) sanasida to‘plagan Abdurazzoq Kirmoniy tarafidan qayd etilgach, bu ma’lumot boshqa asarlarga ham o‘tgan. Temur bilan yaqin munosabatda bo‘lgan Amir Kulol uni shunday vaziyatdan ogohlantirgan bo‘lishi mumkin.

Amir Temur Samarqandga joylashgandan keyin Buxoroga safar qilishni istaydi. Shu sababli Amir Kulol hazratlariga xabar jo‘natib, “Hazrat Buxoroga

borishimizga ruxsat beradilarmi? Shoyad izn berilmasa, o'zlarini Samarqandga tashrif buyurishlarini iltimos qilamiz. Qanday lutf etsalar, shunday bajo keltiramiz" deydi. Temurning bu taklifiga binoan Amir Kulol hazratlari na borishni, na bormasligini qabul qilolmasligini, uning haqqiga duo qilayotganini bildiradi. Bu xabarni bildirish va Temur bilan uchrashish uchun o'g'li Amir Umarni tayinladi. O'g'lini jo'natarkan shunday dedi: "O'g'lim! Amir Temurga ayt! Agar Alloh taoloning roziligi yo'lida yurishni xohlasa, taqvodan va adolatdan aslo ayrilmasin. Bularni o'ziga shior qilib olsinki, qiyomat kuni najot topa bilsin! Tag'in barcha talabalarimiz bilan u kishining haqiga doim duoda ekanimizni ham yetkaz! Agar dunyoga mayl qilsa, mavjud holatining natijasini ko'rolmaydi." Amir Kulol hazratlarining o'g'li Amir Umar Samarqandga borib, Temur bilan ko'rishdi. Otasining aytganlarini aynan yetkazdi. Bir necha kun o'tib Buxoroga qaytish uchun Temurdan ruxsat so'radi. Temur xayrlashayotib unga: "Buxoro va atrofining tasarrufini sizga bersak, iltimos qabul qiling" dedi. Amir Umar: "Bunga izn yo'q" dedi. Shunda Amir Temur: "Unday bo'lsa Buxoro shahrini Amir Kulol hazratlariga in'om etaylik" deganida, Amir Umar yana: "Bunga ham izn yo'q" dedi. Temur: "Hech bo'lmasa Buxoro yaqinida yashayotganingiz bir qishloqni sizga bersak" deb yana iltimos qildi. Amir Umar dedi: "Otamning og'zidan siz uchun shunday deganini eshitdim: "Agar Allohning do'sti bo'lgan ulug' valiylarning qalbidan joy olmoqchi bo'lsa, taqvodan va adolatdan ayrilmasin. Qiyomat kuni Alloh taoloning rahmatiga yetish shu orqali amalga oshadi".

Do'st va muridlariga diniy ilm va amrlarni mahkam tutishni nasihat qilgan Amir Kulol shunday deydi: "Sizdan biron kishi mazhabga aloqador bir savol so'rasa va siz buni bilmasangiz, bundan da yomon bir narsa yo'q va bu holat g'aflatda ekanligingizning alomatidir. Olimlarga yaqinlashing, chunki ular ummatning ziyosidirlar.

Amir Kulol hazratlari yana shunday deydilar: "Kechalarni ibodat bilan o'tkazsangiz va ochlikdan belingiz kamon yoyidek inja bo'lsa bo'lsa da, luqma va xirqangiz halol bo'lmagunicha maqsadga aslo yetolmaysiz! Ey do'stlar! Ixlosli bo'linglar! Har bir ishingizni Allohning roziligi uchun qilsangiz najot topgaysizlar! Ixlossiz qilingan amal, podshohning muhri bo'lmagan tanga kabidir. Yuzida podshohning muhri bo'lmagan tangani hech kim olmaydi. Yuzida muhri bosilganni esa hamma oladi. Ixlos bilan qilingan ozgina amal, Janobi Haqning nazdida qilingan ko'p amal kabidir. Beixlos bajarilgan ko'pgina amalning esa Haq huzurida qimmati yo'q. Demak, har bir ibodat va ishingizni ixlos bilan qilsangiz Allohga yaqin va Uning roziligini olasizlar".

"Dunyo sevgisi va unga bog'liqlikdan qutulmaguncha, vujud xumi biron ishga yaramaydi. Xumni pishirish uchun butun holicha qozonga qo'yadilar. Ma'naviy tasarruf qozoniga kirgan xumlardan ba'zilari butun, ba'zilari esa siniq chiqadi (ya'ni, kamchiliklarini yo'qota olmaydi, nafsoniy orzu havaslaridan qutula olmaydi). Biz butun chiqmagan cho'mlaklardan ham umidvor-

miz. Chunki ularni darrov kukun holiga keltirib, boshqa bir loy bilan qorishtirib, xum yasaymiz va yana o'choqqa qo'yamiz. U butun chiqqunga qadar shunday qilaveramiz. Ya'ni, erinmasdan, bezillamasdan tarbiyalariga davom etamiz." Amir Kulolning: "(Shariatda berilgan) ruxsatlardan uzoq turing va kuchingiz yetgunicha azimat bilan amal qiling. Ruxsat bilan amal qilish zaif insonlarning ishidir" degan gapi ham rivoyat qilinadi.

Muhammad Bobo Samosiyning talabalaridan bir qismi Amir Kulol hazratlaridan avliyoning karomatlaridan so'radilar. Dediki: "Avliyoning karomati haqdir. Aql va naql jihatidan joizdir. Bu xususda avliyodan ko'p naqllar bordir. Bu naqllar ma'lum va mashhur bo'lib, hech shubhaga o'rin yo'q. Qalbi iymon nuri bilan to'lgan har bir kishi avliyoning karomatiga ishonadi va bu xususda aslo shubha qilmaydi. Bunga misollar ko'pdir. Sulaymon (a.s.) ning vaziri Asofning Sabo malikasi Bilqisning taxtini bir lahzada Sanodan Quddusga olib kelgani kabi. Yana boshqa bir misol, Hazrati Umar bir kuni Madinai munavvaradagi masjidda payg'ambar (s.a.v) minbarida xutba o'qiyotgan edi. Shu paytda juda uzoqda dushmanlar bilan jang qilayotgan askarlarning tahlikali bir vaziyatda ekanligini ko'rib, qo'mondonga: "Yo Sariyya, toqqa toqqa" dedi. Uzoqda bo'lgan qo'mondon Sariyya va qo'shin askarlari bu ovozni eshitiboq toqqa chekinishdi. Dushmanni xavfli hujumidan o'zlarini asrab qolishdi. Bu ochiq bir karomatdir. Agar biron kishi bu karomat mo'jizadan past emas desa bu xatodir. Chunki hech bir valiy payg'ambar darajasida bo'la olmaydi. Avliyoyi kirom shunday deganlarki: "Avliyodan zohir bo'lgan karomat, payg'ambar (s.a.v) mo'jizasi sabablidir va payg'ambarning payg'ambarligini tasdiq qiladi. Unga tobe bo'lishni ko'rsatadi. Agar payg'ambarlar to'g'riso'z bo'lmasa edi, avliyoning karomati ham yuzaga chiqmas edi. Chunki avliyo nabiyga tobe bo'lgan kishilardir."

Amir Kulol hazratlari o'lim to'shagida yotganida talabalariga shunday vasiyat qildi: "Ey aziz talabalarim! Ilm o'rganishdan va Muhammad (s.a.v.) yo'lidan zinhor ayrilmangiz! Bu mo'min uchun butun saodatlar va ne'matlarning vositasidir. Shuning uchun Rasululloh (s.a.s) shunday marhamat qiladilar: "Ilm o'rganish har musulmon erkak va ayolga farzdir." Ya'ni, har bir musulmon erkak va ayolning o'ziga lozim bo'lgan diniy bilimlarni o'rganishi farzdir. Bular quyidagi ilmlardir. 1-Iymon va e'tiqod bilimlari; 2-Namoz bilan bog'liq bilimlar; 3-ro'za bilan bog'liq bilimlar; 4-zakot bilan bog'liq bilimlar; 5-haj bilan bog'liq bilimlar; 6- Ota-onaning haqqini o'rganish. Alloh taoloning roziligini olishni istagan kishi ota-onasining roziligini qozonishi shart. Payg'ambarimiz (s.a.v); "Alloh taoloning roziligi, ota-onaning roziligi orqali amalga oshadi" dedilar. Shu jihatdan ota onaning haqlariga rioya qilish juda muhim; 7-Siylai rahm, ya'ni qarindoshlarni ziyorat; 8-qo'ni qo'shnining haqqiga rioya; 9-Zaruriy savdo bilimlari; 10-Halol va haromni o'rganish bilimlarini o'rganish zarur. Chunki insonlarning ko'pi bilmaganidan va bilganiga amal qilmaslikdan halok bo'lganlar.



Amir Kulol hazratlari shunday deydi: "Qalbning, tilning va badanning pokizaligi halol luqmaga bog'liqdir. Shuni yaxshi biling. Halol luqma yegan insonning oshqozoni, ichida toza suv yig'ilgan hovuz kabidir. Bu hovuzdan atrofga toza suv tarqaladi. Bu suvdan chechaklar unib o'sadi, daraxtlar meva beradi, insonlar undan foydalanadilar."

"Amri ma'ruf va nahiy munkar yaxshiliklarni buyurib, yomonliklardan qaytarish vazifasiga amal qiling. Diniy ta'qiqlardan, dinga zid keladigan ishlardan va bid'atlardan saqlaningiz! Oyati karimada shunday buyuriladi: "Ey, imon keltirganlar! O'zlaringizni va oila a'zolaringizni yoqilg'isi odamlar va toshlar bo'lmish do'zaxdan saqlangizki..." (Tahrim: 6). Oxiratda bundaylardan bo'lmaslik uchun qattiq qo'rqing va saqlaning!

Uzoq umr ko'rgan Amir Kulol 8 Jumadiul avval hijriy 772 (milodiy 28 noyabr 1370) sanasida vafot etib, Buxoroning Suxariy qishlog'ida dafn etilgan. Zamonlar o'tib "Mir Kulol" nomi bilan zikr qilingan bu qishloqning hozirgi nomi "Yangi Hayot"dir. Qabri bir bog'ning ichida bo'lib atrofi bir qancha qabrlar bilan o'ralgan. Qabrning ustiga 1996 yilda Pokistonlik bir shaxs tomonidan Hindiston-Pokiston me'morchiligi tarzida bir maqbara bunyod etilgan.

Yozma bir asari uchramagan Sayyid Amir Kulolning manqabalari o'g'li Amir Hamzaning nabirasi bo'lgan Mavlono Shahobiddin tomonidan fors tilida tartibga solingan va keyinchalik e'lon qilingan ("Maqomoti Amir Kulol", Buxoro, h.1328 / milodiy 1909). Amir Kulol hazratlarining vafotlaridan keyin u kishining yo'lini muridi va xalifalaridan biri bo'lgan Bahovuddin Naqshband davom ettirgandir.

# 15. BAHOVUDDIN NAQSHBAND (Q.S.)



Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari Buxoroning Qasri Hinduvon qishlog'ida hijriy 718 (milodiy 1318) sanasida dunyoga keldi. Bu qishloq keyinchalik Qasri Orifon (Oriflar ko'shki) nomini olgan. Yoshligida bir qancha vaqt Xalil ota ismli bir yassaviy shayxining oldida xizmatda bo'lib, uning ma'naviyatidan bahramand bo'lgan. Keyinroq xojagon tariqatining shayxlaridan Amir Kulolga murid bo'ladi. Tushida Xoja Abdulxoliq G'ijduvoniyning uvaysiy ta'limiga ko'ra xonaqoda jahriy zikrlarga qatnashmas, xufya zikr qilardi.

Amir Kulolning xonaqosida ba'zi oqshomlari jahriy zikr majlislari o'tkazilardi. Xoja Bahovuddin Naqshband jahriy zikr boshlanganida xonaqodan chiqar va jahriy zikrga qo'shilmas edi. Bu vaziyat ba'zi muridlarni bezovta qildi va gap so'z chiqa boshladi. Buning ta'sirida



bir kecha Amir Kulolning xonaqosiga borganida ichkaridagi suhbatga kiritilmay takyadan chiqariladi. Xoja Bahovuddin xonaqo eshigida tongga qadar qor tagida yotib kutadi va bamdod namozi uchun tashqariga chiqqan Amir Kulol uning bu sadoqatli holini ko'rib, uni sevinch la xonaqohga qabul qiladi.

Bu borada undan shunday so'zlar rivoyat qilinadi: "Qish mavsumi qahraton sovuqda bir oqshom ko'nglimda Sayyid Amir Kulol hazratlarining suhbatlariga borish istagi paydo bo'ldi. Eski po'stinimni kiyib, qishloqdagi xonaqosiga yo'l oldim. Amir Kulol hazratlari darveshlari bilan birga o'tirar edi. Meni ko'rib atrofidagilardan: "Kim bu?" deb so'radilar, mening kim ekanimni bilgach: "Uni darhol xonaqohdan tashqariga chiqaringlar!" deya ishora qildilar. Xonaqodan chiqqach nafsim



isyon qilib taslimiyat va iroda tizginlarini mendan olishiga bir bahya qolgan edi. Shu zahoti menga ilohiy bir yordam keldi. O'zimga o'zim: "Bu xor va haqirlikka Allohning rizosini qozonmoq uchun chidayman. Bu yo'ldan voz kechishim to'g'ri emas" deya hamon boshimni dargohning ostonasiga qo'ydim. "Har qanday holat bo'lishiga qaramay bu ostonadan boshimni ko'tarmayman", dedim. Havo sovuq, qor yog'ar edi. Tongga yaqin Sayyid Amir Kulol tashqariga chiqdilar. Muborak oyoqlari bu faqir bandaning boshiga tekkach, meni ko'tarib ichkariga olib kirdilar. Bexush ekanman, meni xushimga keltirdi: "Ey o'g'lim! Bu saodat libosi sening bo'yingga ko'ra bichilibdi" deb xushxabar berdi. Muborak qo'li bilan oyoqlarimdan tikan va cho'plarni terib chiqarib tozaladi. Menga ma'naviy nazar qildi.

Keyinchalik Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari suhbatlarda muridlariga bu voqeani aytib shunday der edi: "Har tong uyimdan chiqayotganimda "ajabo, eshigimiz ostonasiga biron murid boshini suyab o'tirganmikin". Afsuski, hamma shayx bo'lib ketgan, murid qolmagan".

Kamolotga erishuv chog'ida murid o'laroq xonaqohda xizmatlarida ekan Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari ustozining tavsiyasi bilan yetti yil qadar hayvonlarga xizmat qilgan hamda yo'llarni tozalash bilan mashg'ul bo'lgan. Bu borada shunday deydi: "U aziz zot menga shunday tavsiya qildi: "Ko'ngillarga diqqatli bo'l: umidsiz, zaif va ko'ngli siniqlarga yordam ber! Xalq iltifot qilmagan kishilarga sen iltifot qil! Ularga kamtarinlik bilan muomala qil! Hayvonlarni parvarish qilishda takabburlik qilma! Chunki Haq taoloning maxluqi bo'lgani uchun hayvonlarda rububiyat nazari bor. Agar ular yaralansa, dori surib

davola! Yo'l va ko'priklarni ta'mirla! Agar yo'l ustida insonlarga zarar keltiradigan bir narsa ko'rsang ularni bartaraf et!". Alloh do'sti bo'lgan ustozimning menga buyurgan har bir ishni kam ko'stsiz va haqiqiy taslimiyat bilan ado qildim. Natijalarini va ma'naviy holatimdagi ilgarilashni aniq tiniq ko'rdim."

Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari tasavvuf yo'lida yuksak bir martabaga erishib yuksalganini ko'rgan Amir Kulol bir kuni unga shunday xitob qildi: "O'g'lim Bahovuddin! Xoja Muhammad Bobo Samosiyning siz haqingizdagi tavsiyasini to'liq ado etdim." Keyin ko'ksiga ishora qilib davom etdi: "Ko'kraklarimni siz uchun quritdim va ruh qushingiz bashar tuxumidan chiqdi. Ammo himmat qushingiz yuksakda uchmoqda. Bugun sizga izn beraman, turk va tojik har kimdan burningizga bir ma'no hidi kelsa, talab qiling va himmatingizni darig' tutmang."

Ustozining bu so'zlari ayni paytda Xoja Bahovuddin Naqshbandga xalqni irshod qilish uchun berilgan ijozat edi. Irshod bilan mashg'ul bo'lgan paytlarida O'rta Osiyoning turli shaharlarida suhbatlar o'tkazdi. Juda ko'plab kishilar unga murid bo'ldi. Buxoroning katta olimlaridan Husomiddin Xoja Yusuf ibn Muhammad al Hofiziy al Buxoriyning Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlariga qo'l berishi esa muhim bir o'zgarish edi. Chunki bu zotning orqasidan Buxoroning olimlari va talabalari Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlarining suhbat halqalariga qatnasha boshladilar. Bu holatdan tashvishlangan ba'zi olimlar, shunday davom etaversa madrasalar bo'shab qolishidan xavfsirab Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari haqida gap so'z tarqatdilar. Natijada Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari Buxoro olimlari bilan bir majlisda ko'rishdilar. Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari: "Tariqatimizni sizga tushuntiraylik, agar shariat va sunnatga zid biron narsa bo'lsa, ayting undan voz kechaylik", dedi. Olimlar bu borada aytishga hech narsa topolmadilar va "Tariqatingiz istiqomat yo'lidadir, e'tirozimiz yo'q" dedilar. Ba'zilari: "Kiygan kulohingiz shuhratingizga sabab bo'lmoqda" deyishgach, Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari: "Modomiki kulohim tortishuvga sabab bo'ldi, uni kiymay qo'ya qolaman" deb boshidagi kulohni yechib bir faqirga sovg'a qildi. Bu hodisadan keyin Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlarining ulamolar nazdidagi e'tibori yanada oshdi.

Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari hijriy 771 (milodiy 1370) sanasida ilk bor hajga bordi. Hajdagi bir xotirasini shunday anglatgan edi: "Makkai mukarramada ikki kishini ko'rdim. Birining himmati va maqsadi juda baland, narigisiniki esa juda past edi. Maqsadi va niyati past bo'lgan kishini tavof paytida ko'rgandim. Ka'ba eshigining halqasiga yopishib olib, shunday muborak bir makonda Janobi Haqdan dun-

yoviy bir narsalarni so'rar edi. Himmati va maqsadi baland bo'lgan kishini esa Mino bozorida ko'rdim. Deyarli ellik ming dinorlik savdo qilayotgan bir yigit edi. Uning qalbi bir lahza bo'lsa ham Allohdan g'ofil emasdi. U yigitning g'ayratidan ta'sirlanib unga havas qildim."

Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari hajdan qaytarkan Hirotdan Malik Husayn Kert bir xabarchi jo'natib Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlarini Hirotga da'vat qildi. Malik Husayn Xoja Bahovuddin Naqshband uchun ziyofat tuzib, bir qancha olim va shayxlarni ham chaqirdi. Ammo Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari hukmdorlarning dasturxonidagi yeguliklarning harom yoki shubhali bo'lishi mumkinligini o'ylab hech narsa yemadi, orqasidan jo'natilgan sovg'a salomlarni ham qabul qilmadi.

Malik Husayn: "Endi bu yeguliklarni kimga sarflaymiz?" deb so'raganda Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari shunday dedilar: "Shariatga ko'ra har qanday narsa shubhali bo'lsa, u faqirlarga sarf qilinadi. Garchi bu yemaklar haloldir. Faqat Hirotda bu ovqatlarning bir luqmasiga muhtoj bo'lgan holda qanoat sohibi shunday faqirlar borki, o'shalarga berilsa yanada yaxshi bo'lardi." Malik Husayn bu tavsiyaga rioya qildi va Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlaridan so'radi: "Bu darveshlik sizga meros bo'lib qolganmi?" Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari shunday javob berdi: "Meros emas. Inson va jinlarning butun amallariga teng keladigan ilohiy bir joziba (Allohning bandasi o'ziga tortib yaqinlashtirishi, ya'ni fayzi) keldi va meni bu saodatga erishtirdi." Malik yana so'radi: "Sizning tariqatingizda jahriy zikr, samo' va xilvat bormi?" Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari "Yo'q" dedi. Malik: "Unday ekan sizning tariqatingiz qanday bir yo'l?" deb so'raganda, Xoja Bahovuddin Naqshbandi hazratlari: "Xoja Abdulxoliq G'ijduvoniyning tavsiyasi bo'lgan xilvat dar anjuman, ya'ni xalq ichida Haq taolo bilan birga bo'lishdir" deb javob berdi. Malik: "Bu qanday amalga oshadi?" deb so'raganida Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari: "Bu zohirda xalq bilan, botinda esa qalban Haq taolo bilan mashg'ul bo'lib, xalqning orasiga qorishuvi, o'zini Haq taoloning zikr va fikridan ortda qolmagan kishiga muyassar bo'ladi" dedilar.

Xoja Bahovuddin Naqshband Qasri Orifon qishlog'ida ekan muridlaridan Shayx Shodi Gadivatiy uning ziyoratiga keldi va qilgan kamchiligi uchun uzr so'radi. Xoja Bahovuddin Naqshband unga hazil qilib: "Shunchaki og'zaki uzr qabul qilinmaydi, evaziga biron narsa berishing kerak" dedilar. Shayx Shodi Gadivatiy: "Bir sigirim bor, uni sizga beray, deganida Xoja Bahovuddin Naqshband: "Yo'q, bu bilan qarzingni to'lay olmaysan. Ammo Gadivat qishlog'ida ilgari bir kovakka yashirgan qirq sakkiz oltiningni olib kelsang, uzring qabul qilinadi" dedilar. Shayx Shodi Gadivatiy ichida: "Mening bu sirrimni hech kim



bilmasdi" dedi. Gadivatga borib devor kovagidagi yashirgan oltinlarini olib Xoja Bahovuddin Naqshbandga olib keldi. Xoja hazratlari oltinlarni sanab, ichidan bittasini ajratib oldilar va o'shani Shayx Shodi Gadivatiyga qaytarib: "Bu oltin harom, sizga qaerdan keldi?" dedi, qolgan qirq yetti oltinni Shayx Shodi Gadivatiyga berib: "Borib bu oltinlarga sigirlar ol, dehqonchilik bilan shug'ullan, qozongan daromadingni Haq taoloning bandalariga sarflab, ularga xizmat qil!" deb buyurdilar. Qolgan bitta oltin haqida Shayx Shodi Gadivatiydan so'ralganda: "Xoja hazratlariga qo'l berishdan oldin, qimordan bir oltin yutgan edim, harom bo'lgan oltin o'sha edi" deb javob bergandi.

Shayx Shodi Gadivatiy shunday naql qiladi: "Mening Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlariga nisbatan ko'nglimda muhabbat tuyg'usi paydo bo'lishiga sabab bo'lgan voqea quyidagicha kechgan edi: "Gadivat qishlog'ida ekin tekin bilan mashg'ul edim, bir kun xirmon yanchayotgan edim. Shu paytda ulov mingan nuroniy bir zotni ko'rdim. Unga qaraganimda u meni oldiga chaqirdi. Yonimda to'rtta tarvuz bor edi, ikkitasini ko'tarib u zotga olib bordim. Tarvuzlarni ko'rgach: "Nega kattalarini olib kelmading?" deb so'radilar. Hayratga tushdim va qolgan tarvuzlarni ham olib keldim. Menga: "Darhol bu tarvuzlarni kes, hozir kelib qolishadi" dedi va ba'zi darveshlarning kelishini aytdi. Bir qancha vaqt u bilan suhbat qildik. Menga: "Sen bilan do'stlashib qoldik, endi uyingga ham borishimiz kerak. Uyda xotining tandirda qo'yning kallasidan halim pishirayotgan bo'lsa kerak" dedi.



Holbuki, uyda qo'yning kallasidan ovqat pishirilayotganidan xabarim yo'q edi. Uyimizga tashrif buyurib aziz mehmonimiz bo'ldilar, boshimiz osmonga yetdi. Shayximizning bu karomatlaridan ayolim ham xabardor bo'lgach, o'sha o'sha Xoja hazratlariga hurmatimiz ortdi, suhbatlariga muntazam boradigan bo'ldik.

Bu voqedan bir muddat keyin Xoja hazratlariga bo'lgan ehtiromimiz va sog'inchimiz yanada kuchaydi. Bir oqshom ayolim bilan birga Janobi Haqqa duo qilib: "Allohim! Buyukliging hurmati uchun shayximiz Xoja Bahovuddin hazratlarini bu faqirlarga jo'nat" deb yolvordik. Qish mavsumi va havo juda sovuq edi. O'sha kecha Xoja hazratlari uyimizga keldilar. Bizga: "Agar oramizda o'sha do'stligimiz haqqi bo'lmasaydi, bu tilagingizning amalga oshishi dushvor edi. Shunday zamonda va makonda hech bir inson bizdek darveshlarni qiyin bir vaziyatda qoldirib, shayx Xoja Bahovuddinni bizlarga yetkaz deb duo qiladimi? Men xonaqoda edim. Ko'nglimga: "Mehr muhabbat bilan seni sog'ingan faqiru darveshlar seni kutyaptilar" degan ilhom keldi. O'zimni to'xtata olmadim, qahraton sovuq kechasi bo'lishiga qaramay Qasri Orifondan chiqib bu yerga keldim" dedilar.

Rivoyatga ko'ra Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlarining Nasaf shahrida yashagan bir muridi bir qo'shnisi bilan tortishib qolib ko'nglini o'ksitgan edi. O'sha kunlarda bu darvesh Buxoroga borib, Xoja Bahovuddin Naqshbandning suhbatlariga qatnashdi. Faqat Xoja hazratlari unga hech iltifot ko'rsatmadilar. Keyin u darveshga: "Sen Nasafda falon kishining ko'nglini o'ksitding. Biz ataylab Nasafga borib uning ko'nglini olmagunimizcha sening salomingga alik olmayman va sen bilan gaplashmayman" dedilar. Bu darvesh Nasafga qaytib kuta boshladi. Bir muddat o'tib Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari Nasafga kelib qalbi o'ksigan kishining uyiga bordi. Uyning eshigiga yuzini qo'yib uzr tiladilar: "Bu aybni biz qildik, u qilmadi", deb tavoze bilan u kishining ko'nglini oldilar. U kishi o'zini tutolmay, yig'lay boshladi. Keyin meni kechirdi. Xoja hazratlarining muhiblaridan biriga aylandi. Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlarining ko'ngli o'ksigan kishidan muridining o'rniga uzr tilash uchun Buxorodan Nasafga kelganligi riv-



oyati hamma joyga tarqaldi. Bu voqea Nasaf xalqidan ko'plab kishilarning Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlariga murid bo'lishiga sabab bo'ldi.

Xoja Alouddin shunday naql qilgan: "Bir kun Xojamizning darveshlaridan biri olma olib kelgandi. Xojamiz: "Biroz kutinglar, yemay turinglar, chunki bu olmalar tasbeh aytayapti" dedilar.

She'r: Butun zarralar so'zlamoqda, ammo sening qulog'ing kar, eshita olmaysan" (Unga hamd bilan tasbeh aytmagan hech narsa yo'qdir. Faqat siz ularning tasbehini anglay olmaysiz). Haqiqatdan ham Xoja hazratlarining aytganidek bo'ldi. Majlisda qatnashayotganlarning ba'zilari ham olmalarning tasbehini eshitdilar.

Xoja Alouddin Attor hazratlaridan shunday naql qilinadi: "Xojamiz Bahovuddin Naqshband hazratlari Qarshi shahrida edilar. Betob bo'lib uzoq vaqt qolib ketdilar. Bir oqshom to'satdan uzlat ahlidan bo'lgan so'fiylardan bir guruh (uzlatiyon) hazratni ziyorat qilish uchun keldilar. Oralarida turli millatdan insonlar bor edi. Bir ozdan keyin ularning har biri o'z ma'naviy holu maqomlarini Xoja hazratlariga anglatib, ularning mazmun mohiyatini so'rar edilar. Ularning ba'zisi forscha, ba'zisi arabcha, ba'zilari esa turkiyda savol berardi. Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari ularning har biriga o'sha tilda javob qaytarar edilar. Xullas, Xoja hazratlari kechasi bilan o'sha

jamoat bilan band bo'ldilar. O'sha paytda Xojamiz Darvesh Amin Shohning uyida edilar.

Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari tariqatini "sog'lom tutqich" va "hazrat payg'ambar va sahobalarning so'zlariga amal qilishdir" deb ta'riflar edi. Harom va halol borasida nihoyatda ehtiyotkor bo'lgani uchun shubhali yeguliklardan yemas, muridlariga ham yedirmas edi. Hukmdorlarining dasturxonidagi yeguliklarni ham shubhali deb bilgani uchun Malik Husaynning dasturxonidan hech narsa yemagan edi. Shunday der edi: "Biz Allohning lutfi bilan ma'nan har nimaga erishgan bo'lsak, Qur'on oyatlari va hazrati payg'ambarimizning hadislariga amal qilish orqali erishdik. Bu amaldan natija olish uchun taqvo va shar'iy qoidalarga rioya qilish, azimat (qat'iyat)ni mahkam tutib ahli sunnat val jamoat tamoyillariga amal qilish va bid'atlardan qochish kerak.

Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlarining quyidagi so'zlari muridlarining tasavvufiy ta'limida qanday yo'l tutish kerakligini ko'rsatish jihatidan e'tiborlidir: "Biz muridni istasak jazba, istasak suluk yo'li bilan tarbiya qilamiz, bu bizning ixtiyorimizda. Suhbatimizga kelayotganlarning ba'zilarining ko'nglida muhabbat urug'i bor. Ammo dunyoviy mashg'uliyatlar tufayli rivojlanolmay qolgan. Bizning vazifamiz o'sha mashg'uliyatlarni bartaraf aylab tozalashdir. Ba'zilarning esa ko'nglida muhabbat urug'i yo'q. Bizning vazifamiz esa urug' ekishdir.

Xoja Bahovuddin Naqshband bir kishini ziyorat qilish uchun borganida uning hol-ahvolini so'ragach, oila a'zolarini, qarindoshlarini, ulov va hayvonlarini, hatto tovuqlarini ham so'rar, shu yo'l bilan u kishining ko'nglini olishga harakat qilardi. Bir majlisda taom tayyorlanganda, uni pishirganlarga o'z qo'li bilan o'sha ovqatdan ikrom qilar edi.

Shoh Naqshband hazratlarining muridlaridan biri shunday deydi: "Shayx hazratlariga murid bo'lgan edim. Bir kun do'konimga tashrif etdilar. O'sha kuni ko'p foyda qilgan edim. Shayx hazratlari: "Bugun qancha foyda qilding?" deb so'radi. "Bilmayman, ammo hammasi shu", deb barchasini u kishining oldiga qo'ydim. Uni bir tugunga solib olib ketdilar. Uyimga kelganimda oilam menga ta'nayu dashnom bilan norozilik bildirdilar. Men ham bilib bilmay ularning so'ziga mayl qildim. Yarim kechasi to'satdan hazrat bir darveshdan o'sha tugunni shundayligicha qaytarib jo'natibdilar. Meni qattiq xijolat va qayg'u bosdi. Ammo shayx hazratlarining marhamati ila bu hijolat va qayg'udan qutulib, huzur topdim." Bu manqabadan ko'riladiki, Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari muridlarini dunyo moliga ko'ngil bermasliklari uchun tarbiyalash uchun shunday qilar ekan.

Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari shunday der edi: "Zikr talqini bir kishining qo'liga chaqmoqtosh berish kabidir. Bundan keyin yaxshi natija chiqishi uchun amal qilish muridga bog'liq." Yana zikr

haqida shunday der edi: “Zikrdan maqsad “Alloh va la ilaha illolloh” deyish emas. Balki, sababdan sababchiga (asl bajaruvchi Alloh)ga yo‘l olish va ne’matning Undan ekanini ko‘ra bilishdir.

Muhammad Fazlulloh Kandahoriy “Umdat ul maqomot” asarida shu rivoyatni naql qiladi: “Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari hajga ketayotib, Xurosonda taniqli oilalardan biriga mansub bir shaxsga avrodu zikr o‘rgatgandi. Qaytayotganida Xoja hazratlariga: “Zikr ta’limi berganingiz falon kishi zikr darsini oz bajardi” dedilar. Xoja hazratlari “Zarari yo‘q” dedilar va shunday dedi: “Ammo so‘rab ko‘ringchi, bizni hech tushida ko‘ribdimi?”. U kishidan so‘rashganida: “Ha, ko‘rdim” dedi. Xoja Bahovuddin hazratlari, “Shu yetarli” dedilar. Hazratning bu so‘zlaridan anglashiladiki, kimda kim bu muborak yo‘lning azizlari, ulug‘lariga chin ko‘ngildan ozgina bo‘lsa da bog‘liqlik his qilsa, oxir oqibat ular bilan birga bo‘lishi, o‘sha bog‘liqligi va ixlosi soyasida najot topib darajasi yuksalar ekan.

Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari haddan tashqari parhezkorlik natijasida yuzaga keladigan sun’iy kamolot va xayollarga emas, haqqoniy bir ta’lim tarbiyaga e’tibor berar edi. Ovqatdan keyin shirinlik yoki meva bo‘lmasa: “Bu yemak dumsiz bo‘libdi” der va uni kamchilik hisoblardi. Shoh Naqshband hazratlari yana shunday der edilar: “Xojagon ulug‘larimizning so‘zlaridan yana biri shunday: “Xilvat eshigini yopib xizmat eshigini och! Shayxlik eshigini yopib do‘stlik eshigini och! Uzlat eshigini yopib suhbat eshigini och!”. Musiqa tinglash borasida shunday der edi: “Biz bu ishni qilmaymiz, ammo inkor ham etmaymiz.”

Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari yaratilgan hamma narsa uchun xizmat ko‘rsatishga ko‘p e’tibor berar edi. Uning muridlik paytida bir qancha yo‘llarda xalqqa zarar beradigan narsalarni tozalab yurganligi mashhurdir. Qasri Orifonda masjid qurilishida suvoq uchun boshida loy ko‘tarib masjid tomiga chiqar edi. Shayxi Amir Kulolning xonaqosidagi o‘choqqa yelkasida o‘tin tashir edi. Yoshligida bir muddat Buxorodagi barcha madrasalarning tozalik ishlarini bajargan edi. Uyiga biror ziyoratchi yoki mehmon kelib qolsa har qanday xizmat va ikromni ko‘rsatar edi.

Kunlardan bir kun kasal bo‘lib qoldi. Buxorodagi muridlari uni ziyorat qilishga keldilar. Bemor ekaniga qaramasdan ularni ochiq yuz bilan kutib oldi, bir qancha muridi bilan ko‘chaga chiqib qo‘y olib keldi. Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari bir qo‘yni yelkalarida ko‘tarib keldi. Mehmonlarga ovqat pishirib, izzat ikrom qilishda ham shaxsan o‘zlari bosh qosh bo‘ldi.

Xoja Bahovuddin hazratlari halol mehnat qilib tirikchilik qilishga nihoyatda katta e’tibor berar edi. Ishsizlarni muridlikka qabul qilmas

edi. O'zi ham arpa, no'xat va o'rik yetishtirib dehqonchilik bilan tirikchiligini o'tkazar edi. U zotdan karomat ko'rsatishini so'rashganida: "Bizning karomatimiz ochiqdir. Shuncha gunoh bilan yer yuzida yura olishimizning o'zi karomat emasmi?" deb javob bergan edi. Karomat borasida yana shunday der edi: "Bir kishi bu bog'ga kirsa, daraxtu yaproqlarning: "Ey Allohning do'sti" deganini eshitsa, zohiri va botini bu ovozga aslo iltifot qilmasligi kerak, aks holda, bandalikdagi g'ayratini orttirishi kerak".

Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari ma'naviy holni yashirish kerakligini ifodalovchi mazkur baytni suhbatlarda o'qir ekan:

Az darun shev oshino vaz berun begona vash,
In cho'nin zebo ravish kem mi buvad andar jahon.

(Ichkaridan (Haqqa) oshno bo'l, tashqaridan esa bexabardek (ko'rin), bunday go'zal bir usul jahonda oz topiladi.)

Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari uvaysiy (tushda) ta'limga ahamiyat berishiga qaramasdan, tirik bir shayxga intisob etishning yanada muhim ekanini ta'kidlash uchun: "Tirik mushuk o'lik arslondan yaxshiroqdir" degan.

Buxoro olimlaridan biri Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlariga: "Namozda qalb huzuriga qanday erishiladi?" deb so'raganda shunday javob bergan edi: "Yemishing halol, yeyayotganda g'aflatdan uzoq va hushyor bo'lishlikdir. Tahorat olayotib va namozdagi iftitoh takbiri asnosida hushyor bo'lsa, namozda qalb huzuriga erishiladi."

Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari shunday der edi: "Darvesh sabru bardosh va qiyinchiliklarga chidash borasida dovuldek bo'lishi kerak. Har qancha uni to'qmoq bilan ursalar ham undan hech e'tiroz sasi chiqmaydi."

Hadisi sharifda shunday deyiladi: "Allohning 99 ismi bor. Ularni sanagan kishi jannatga kiradi" (Muslim, Zikr, 5). Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari bu borada shunday der edi: "Hadisdagi "sanash" lafzining bir ma'nosi navbat bilan o'qishdir. Boshqa ma'nosi Allohning ismlarini o'rganib, bilishdir. Yana bir boshqa ma'nosi esa u (ilohiy) ismlarning ma'nolariga amal qilishdir. Masalan, bir banda "Razzoq" (rizq beruvchi) ismini aytarkan, xayolida rizq andishasi qolmasligi kerak. "Mutakabbir" (ulug'vor) ismini aytganda, Allohning buyukligini tafakkur qilishi kerak.

Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari shunday derdilar: "Tahoratlaringizni birlashtiringki, Alloh taolo ham sizning tarqoq, parishonligingizni to'plab birlashtirsin" hadisi sharifi zohiriy va botiniy tahoratlarning birlashtirilishiga ishora qilmoqda (ya'ni, a'zolarni va qalbni tozalashdir). Natijada botin istiqomati, ya'ni qalb tozaligi va to'g'riligi yuzaga chiqadi. Botin istiqomati, ya'ni qalb tozaligi kalimai tavhidni

aytish asnosida barcha ruhoniy va jismoniy bog'lanishlarni yo'q qilishdir. Barcha bog'liqliklarni yo'q qilish, hollarning yaxshilanishi demakdir. Hollarning yaxshilanishining dalili va alomati esa, amallarning va ishlarning to'g'rilanishi, Haq taoloning amr va ta'qiqlariga rioya qilmoq, Uning farmonlariga hurmat ko'rsatishdir. Hollarning to'g'riligi, amallarning to'g'riligidan boshqa narsa bir bilan ma'lum bo'lmaydi.

Bahovuddin Naqshband hazratlari: "Ishlab topgan kishi Allohning do'stidir" hadisini "Dunyo molini topgan emas, Allohning rizosini topgan kishi Haqning do'stidir" deb ma'no berar edi.

Hadisi sharifda: "Qozonlaringiz uchun kerak bo'lgan tuzga qadar hamma narsani Allohdan ko'p ko'p so'rang!" deyiladi. Bu hadisi sharifning izohlashda Xoja Bahovuddin hazratlari shunday der edilar: "Hadisdagi ko'p so'rang" so'zining ma'nosi shudir: "Alloh taolodan bir ne'matni talab qiling. Shunday yolvoringki, o'sha ne'mat sizga kelsin. Keyin boshqa ne'matni ham ana shunday sabot bilan talab qiling. Chunki bir hadisi sharifda "Alloh duoda qat'iyatli bo'lganlarni sevadi" deya marhamat etiladi.

Hadisi sharifda shunday deyiladi: "Insonlarning senda ko'rganlarida o'zingga xush kelmagan ishlarni yolg'iz qolganingda ham qilma." Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari bu hadisi sharif haqida shunday deganlar: "Bu hadis darveshlar uchun juda ham kerakli. Zero, darvesh bo'm-bo'sh yerni ham insonlar bilan to'la deb bilishi kerak, xalqning orasida ehtiyot bo'lgan narsalarga, yolg'iz qolganida ham ehtiyot bo'lishi kerak."

Rasululloh (s.a.v.) hadislarida shunday deganlar: "Namoz mo'minning me'rojidir." Bahovuddin Naqshband hazratlari bu hadisi sharifni shunday izohlar edi: "Bu hadisi sharifda haqiqiy namozning darajalariga ishora bor. Namoz o'qigan kishi bularga rioya qilishi kerak. Namozni boshlamasdan turib iftitoh takbirini aytarkan, Alloh taoloning azamat va ulug'ligini qabul qilish va iqror bo'lish orqali insonda tavoze va xushu' holi yuzaga kelishi kerak. Bu uni istig'roq, ya'ni, vajd bilan bexush bo'lish holiga (va Alloh bilan muloqot qilingadigan me'rojga) erishtirsin. Bu holning kamoli Rasuli akram (s.a.v.) hazratlarida mavjud edi. Rivoyatga ko'ra, namoz o'qirkan Rasuli akram (s.a.v.)ning ko'ksidan shunday bir ovoz (yig'i, ingrash) kelar ediki, Madinai munavvarada uyining tashqarisigacha eshitilar edi.

Hadisi sharifda: "Aziyat beradigan narsani yo'ldan olinglar!" deb buyuriladi. Shoh Bahovuddin hazratlari bu hadisga shunday izoh beradi: "Aziyat beradigan narsadan maqsad, solik (darvesh) ning nafsidir. Yo'l so'zidan maqsad esa Haq yo'li ya'ni, ma'naviy yo'ldir. Nafsingni bos va yuksal, nafsingni tark et, yaqin halqamizga qo'shil, demakdir."

Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlarining O'rta Osiyoda Qur'on va Sunnat asosida asos solgan tasavvuf tushunchasi, vaqtlar o'tib Anatoliya, Bolqonlar, Hindiston va Yaqin Sharq mamlakatlariga qadar yoyildi va uning natijasida Islomning ma'naviy o'chog'i keng ommalarga yetib bordi. Uning amalga oshirgan eng muhim xizmati, tasavvuf bilan zohiriy diniy ilmlarni, so'fiylar bilan ulamolarni yoxud xonaqoh bilan madrasani bir-biridan ayri, hatto raqib degan tushunchalarni rad qilgan va din olimlariga katta hurmat ko'rsatganidir.

Bahovuddin Naqshband hazratlari asos solgan bu tariqat islomiy qoidalarga va sunniy tushunchaga bog'liqligini o'zgartirmasdan asrlarcha davom etib kelgan; shariatga zid oqimlarning zararli ta'sirlaridan o'zini muhofaza qila olgan. Bundan tashqari, Xoja Bahovuddin Naqshband malomat tushunchasiga nisbatan noto'g'ri talqinlar boshlangan bir davrda bu tushunchani diniy shar'iy zaminda birlashtirib, o'z qarashlari bilan sintez qilgan.

Xoja Bahovuddin Naqshband hazratlari hijriy 3 Rabiul avval 794 (milodiy 1 mart 1389) tarixida vafot etdi va Buxoroning Qasri Orifon qishlog'idagi uyiga dafn qilindi. Janozasi olib ketilarkan:

"Sening qishlog'inga kelgan muflislarmiz,
Jamolingdan bir marhamat tilaymiz",

ma'nosidagi forscha bir baytning o'qilishini vasiyat qilgan edi. Dastlab oddiy bo'lgan qabrining atrofiga, zamonlar o'tib masjid, madrasa, xonaqoh va mehmonxona kabi binolar qurilib, katta bir majmua/kulliyot holiga keltiriladi. Vafotidan keyin irshod vazifasini xalifasi Xoja Alouddin Attor hazratlari davom ettiradi.



# 16. ALOUDDIN ATTOR (Q.S.)

Xoja Alouddin Attor Xorazmdan Buxoroga ko'chib kelgan bir oilaning farzandi sifatida dunyoga keldi. Buxoroda tug'ilgani bois ismiga "Buxoriy" kunyasi qo'shib aytiladi. Doim xushbo'y atir qo'llangani yoki u kishining suhbatiga qatnashganlar ma'naviy tarovat taratgani uchun "Attor" taxallusi bilan mashhur bo'ldi. Savdogar oilasida tug'ilib katta bo'lgan Alouddin Attor (q.s.) akasi va ukasining izidan borib tijorat bilan shug'ullanmadi, diniy ilmlar tahsili uchun madrasada o'qishda davom etdi.

Otasining o'limidan keyin merosdan hech narsa olmay, diniy tahsilini va zohidona hayotini davom ettirdi. O'sha davrda Buxorodagi ko'plab madrasa talabasi kabi u ham Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlariga qo'l berdi. Rivoyatga ko'ra, Alouddin Attor (q.s.) Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlariga murid bo'lish uchun kelganida, Naqshband (q.s.) hazratlari unga bozorga borib olma sotishni buyurgan va Xoja Alouddin bu ishni qilib, o'z nafsini, g'ururini sindirgan va chinakam



darvesh bo'lib yetishgan. Zero, Alouddin Attor (q.s.) hazratlari badavlat bir oiladan chiqqan va madrasa ilmlari bilan shug'ullangani bois xalq orasida alohida hurmatga sazovor edi. Bu maqomdan kelib chiqadigan manmanlik tuyg'usini o'nglamoq maqsadida ustozi ataylab unga bozorda sotuvchilik qilishni topshirgan, u ham bu tavsiyani bajo keltirgan edi. Ammo Alouddin Attorning akasi Xoja Shahobiddin va ukasi Xoja Muboraklar bu ahvoldan bezovta bo'ladilar. Badavlat bir oiladan chiqqanligi va oddiy bir ish bilan shug'ullangani nafsoniyatlariga tegadi. Shu bois ular Alouddin Attorni bu ishdan qaytarishga harakat qilishadi. Buni eshitgan Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlari Alouddin Attorga aka-ukalarining do'koni oldida olma sotishni amr qiladi. Alouddin Attor barcha tanqidlarga qaramasdan buni ham bajaradi. Bu ishlar uning tasavvuf ta'limining bir bo'lagi edi. Shu shaklda Alouddin Attor (q.s.) hazratlari ham olimligi tufayli yuzaga keladigan g'ururidan himoya etiladi, hamda "malomatchining malomatidan qo'rqmaydigan" (Moida, 5/54) malomatiy yo'lidagi bir so'fiy bo'lib tarbiyalanayotgan edi.



Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlari o'z suhbatlarida Alouddin Attor (q.s.)ni yoniga o'tqizar, tez-tez u kishiga qarab, tavajjuh qilar va uning avliyolik darajasida yuksalishini ta'minlar edi. Talabalari bu tavajjuhga qiziqib so'raganida, hazrat shunday javob beradi: "Uni bo'ri qopmasin deb yonimda olib o'tiraman. Chunki nafs har doim pistirmada payt poylaydi. Har onda uning holi bilan mashg'ul bo'lganimning sababi, uni maqomlarning eng cho'qqisiga chiqarish uchundir. Men uni ko'rganimda Alloh taoloni va Baytullohni eslayman. Karimning xonasida bo'lgan uning karamiga erishadi", dedilar.

"Rashahot ayn ul hayot" asarida Alouddin Attor (q.s.) Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlarining kuyovi bo'lgani qayd qilingan bo'lsa-da, boshqa ba'zi manbalarda buning noto'g'ri ekanligi, haqiqatda esa Alouddin Attor (q.s.)ning o'g'li Hasan Attorning Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlariga kuyov bo'lganligi yoziladi. Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlarining huzurida tasavvufiy ta'limga davom etgan Alouddin Attor (q.s.) hazratlari vaqt o'tib, uning ilg'or muridlaridan va xalifalaridan biriga aylanadi. Xoja Bahovuddin (q.s.) hazratlari ba'zi muridlarining ta'lim tarbiyasini unga havola qilar: "Alouddin bizning yukimizni yengil qildi" der edi. Bu orada Alouddin Attor (q.s.) hazratlari Xorazmga borib, Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlarining xalifasi o'laroq bir muddat irshod faoliyati yuritgani ham qayd qilinadi.

Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlarining vafoti asnosida uning yonida bo'lgan Alouddin Attor (q.s.), ustozining vafotidan keyinoq noma'lum sabab bilan Chag'oniyon tomonga ko'chib ketadi. Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlarining bir qancha muridlari kabi xalifasi Muhammad Porso ham Alouddin Attor (q.s.) hazratlariga qo'l berib, uning suhbatlariga qatnashadi. Alouddin Attor (q.s.) hazratlarining suhbatlarini qayd qilib olib, bir risola qalamga oladi. Shu



asnoda Alouddin Attor (q.s.) hazratlarining tasavvufiy fikr qarashlarining kelajak avlodga meros qolishida muhim rol o'ynadi.

Alouddin Attor (q.s.) hazratlari zikrni idrok bilan va muayyan usul bilan ado qilinishiga ahamiyat berar edi. G'aflatda qilingan zikrni ma'qullamas, shunday der edi: "Bu zamonda zikrni xafiy/ovoz chiqarmay qilganlar qalbdan emas, oshqozondan zikr qilishadi. Maqsad ko'p zikr qilish emas. Murid bir nafasda la ilaha illallohni uch marta aytadi. O'ng tomondan boshlaydi va qalbigacha tushiradi... Bamdod namozidan oldin va shom namozidan keyin tanhoda bu zikrga davom etadi. Bir nafasda to'qqiz yoki o'n sakkiz marta ham zikr qilishi mumkin. O'n sakkiz marta zikr qilgani holda, biron ta'sir va ma'naviy natija ololmasa, zikrni yana boshidan boshlaydi."

Alouddin Attor (q.s.) hazratlari tasavvufiy ta'limda suhbatning muhimligi ustida qayta qayta to'xtar, ahlulloh bilan suhbat insonda uxraviy va ulviy tushunchalarni shakllantirishini aytardi. Yaqin muridlarining tez-tez suhbatga kelishlarini, uzoqdagilarga esa oyda bir marta xat yozib, zohiriy va botiniy hollarini bildirishlarini istar edi.

Alouddin Attor (q.s.) hazratlari xalqning keraksiz urf odatlarini yoqlamas, muridlarini bu odatlarga zid harakat qilishlarini tashviq qilar edi. Bundan tashqari, muridlarining ilmga va zohiriy qoidalarga amal qilib, ma'naviy hollarini xalqdan sir tutishga undar edi.

Alouddin Attor (q.s.) hazratlari shunday der edi: "Bu yo'lga taqlid qilib kirgan kishining bir kuni haqiqatga yetishiga kafilman. Ustozim

Bahovuddin Buxoriy (q.s.) hazratlari menga u kishiga taqlid qilishimni buyurdilar. U zotga taqlid qilganim va hali ham taqlid qilayotganim tufayli har narsada uning asari va natijasini ko'rayapman."

"Qalbga Alloh taoloning fikridan boshqasini solmaslikka harakat qilish mushkul. Zero, qalbga kirayotgan narsalarni tamoman uloqtirib ulardan uzoqlashishning imkoni yo'q. Faqir yigirma yil qalbimga hech narsani qo'ymaslikka intildim. Baribir yana kelaverdi, kelaverdi, ammo ko'nglimdan joy ololmadi".

Alouddin Attor (q.s.) hazratlari vafotiga yaqin talabalariga vasiyat qilib dediki: "Bir biringizni qo'llab quvvatlang! Har ishda yo'lingiz, diniy o'lchovlarga bog'liq bo'lsin! O'lchovlarni ado qilishda qat'iyatdan voz kechmang. Suhbat muhim sunnatdir. Bu sunnatga rioya qiling. Umumiy va xususiy bo'lsa da suhbatga davom eting! Agar bu yo'lda sabot va istiqomat ko'rsata olsangiz, tez fursatda ulug' darajaga ko'tarilasiz. Holingiz doimo yuksalishda bo'lmog'i lozim."

Xoja Alouddin Attor (q.s.) hazratlari hijriy 802 yil Rajab oyi boshida xastalandi va 20-kuni chorshanba kechasi vafot etdi (milodiy 17 mart 1400 yil). Qabri hozirgi Surxondaryo viloyatida eski nomi bilan Dehi Nav Chag'oniyondadir. Bu shaharning nomi zamonlar osha Denov shaklida o'zgardi. Xoja Alouddin Attor (q.s.) hazratlarining qabri Denov shahridan 12 km. janubidagi bir ziyoratgoh bo'lib, xalq orasida "Shayx Attori Valiy" nomi bilan mashhurdir. Ushbu ziyoratgohda u kishining o'g'li Hasan Attor va nabirasi Yusuf Attor va boshqa zotlarning ham qabri joylashgan. Mashhur olim Sayyid Sharif Jurjoniy ham Xoja Alouddin Attor (q.s.) hazratlarining muridi edi. Alouddin Attor (q.s.) hazratlaridan keyin ma'naviy yo'l, u kishining xalifasi Ya'qub Charxiy (q.s.) orqali davom etdi.



# 17. YA'QUB CHARXIY (Q.S.)

Afg'onistonning Charx qasabasida tug'ilgan Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlari yoshligida Misr, Hirot va Buxoro madrasalarida ilm olgan. Hirotda bilim olgan davrda ko'pgina vaqflarning taqvoga, harom va halolga yetarlicha rioya qilmaganliklarini, shu bois ovqatlari halol ekaniga ishonch hosil qilgan Abdulla Ansoriy xonaqohida ovqatlangan. Hirotdan Buxoroga kelgan Ya'qub Charxiy bu yerda ham dars oladi.

Rivoyatga ko'ra, Buxorodagi tahsil hayotini bitirgach Ya'qub Charxiy, Balx orqali vatani Charxga qaytishni niyat qilgan kunlari Buxoroda hazrati Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.)ga ro'para keldi va unga: "Meni ko'nglingizda tuting" dedi. Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlari: "Ketadigan paytingda oldimizga keldingmi?" degach, Ya'qub Charxiy: "Sizga nisbatan muhabbatim juda baland" deb javob beradi. Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlari: "Nima sababli?" deb so'raganda, Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlari: "Hammaning sevgi va ehtiromiga loyiq ulug' bir insonsiz" deb javob berdi. Xoja Bahovuddin


Dushanba shahridagi Ya'qub Charxiy (q.s.) majmuasi

Naqshband (q.s.) hazratlari: "Yanada yaxshiroq bir dalil kerak, balki bu sevgi va hurmat shaytoniydir?" deb so'raganida, Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlari: "Sahih bir hadisga ko'ra, agar Haq taolo bir bandasini yaxshi ko'rsa, unga bo'lgan sevgini boshqa insonlarning qalbiga joylab qo'yadi (xalq ham u kishini sevadi)" dedi. Bu javobga Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlarining yuziga tabassum yugurdi va dedi: "Biz Azizonmiz!". Ya'qub Charxiy bu gapdan ta'sirlandi. Zero, bir oy oldin ro'yosida unga: "Azizonga murid bo'l!" deb xitob qilingan, faqat u bu tushini unutgan edi. Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlari yana: "Meni ko'nglingizda tuting" deb iltimos qildi. Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlari: "Bir shaxs hazrati Azizon (Ali Romitaniy)ga shunday iltimos qilganida u zot: "Ko'nglimizda Haqdan boshqasi qolmadi, bizga biror narsa tashlab ketginki, o'shani ko'rganda seni eslaylik" degan edilar dedi va davom etdi: "Sening bizga qoldiradigan biror narsang ham yo'q" dedi. Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlari boshi-


Majmua masjidi

dagi do‘ppisini yechib, Ya’qub Charxiy (q.s.) hazratlariga uzatdi va: “Buni avaylab asra! Bu do‘ppini ko‘rganingda bizni eslaysan” dedi va: “Bu safaringda Mavlono Tojiddin Dashti Kulakiyni albatta borib ko‘r! U kishi avliyoullohdandir” deb maslahat berdi.

Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlari bilan Ya’qub Charxiy (q.s.) hazratlarining ilk uchrashuvchi tugagach, Ya’qub Charxiy (q.s.) hazratlari o‘ziga-o‘zi: “Men Balx orqali mamlakatimga qaytayotgan bo‘lsam, Dashti Kulak esa yo‘limga ters, Balx qaerdayu Dashti Kulak qaerda?”, deb o‘yladi va Balx tomon yo‘lga tushdi. Ammo yo‘lda ba’zi sabablar yuzaga kelib Balxdan Dashti Kulakka ketishga majbur bo‘ldi. Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlarining gaplarini esladi va hayratga tushdi. U yerda Mavlono Tojiddin Dashti Kulakiyning suhbatlariga qatnashdi va Naqshband hazratlariga bo‘lgan hurmati yanada ortdi.

Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlariga intisob qilish maqsadida yana Buxoroga qaytgan Ya’qub Charxiy (q.s.) u yerda o‘zi ishongan bir majzubni ko‘rib qoldi va: “Boraymi?” deb so‘radi. Majzub: “Darhol bor” deb javob berdi. Ya’qub Charxiy (q.s.) hazratlari Buxoroning Fathobod mahallasidagi uyida bir muddat qoldi. Bu yerda ba’zi tushlar ko‘rib, istihoralari natijasida Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlarining buyuk bir valiy ekaniga qanoat hosil qildi va unga murid bo‘lish orzusida Buxorodan Qasri Orifonga qarab yo‘l oldi. Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlari uni juda yaxshi kutib oldi. Namozdan keyin suhbat qildi. Suhbat yakunida: “Biz o‘zimizcha hech bir kishini murid qilib ololmaymiz. Bu kecha qanday ishorat zuhur etsa, o‘shanga qaraylik. Agar seni qabul qilishsa, biz ham qabul qilamiz” dedi.

O‘sha tunni “Qabul qilinmasam nima bo‘ladi?” degan andisha bilan o‘tkazgan Ya’qub Charxiy (q.s.) bamdod namozini Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlarining yonida ado etdi. Namozdan keyin Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlari unga: “Muborak bo‘lsin! Qabul uchun ishorat keldi. Biz oz murid qabul qilamiz, qabul qilganimizni ham kech qabul qilamiz, insonlarning kelishiga va paytiga (holiga) qaraymiz”, dedi. Keyin silsiladagi shayxlarni Abduxoliq G‘ijdivoniy-

ga qadar sanadi va Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlarini ham qalbga vaqf o'laroq hamda sanoqqa rioya qilgan holda zikr qilishni (vuqufi qalbiyni va vuqufi adadiyni) talqin etdi.

Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlari bu intisobdan keyin bir muddat yana ustozi Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlarining yonida qoldi. Keyin izn olib, Buxorodan ayrildi. Qaytishida Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlari unga: "Bizdan olganlaringni Alloh taoloning bandalariga yetkaz! Yoningdagi insonlarga xitob orqali, uzoqdagilarni esa kitob bilan irshod qil!" dedilar. Shu bilan birga muridim Alouddin Attorning suhbatiga davom etishini tavsiya qildi.

Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlari tushlarida yoki kashfida Buxoro qal'asining yorilganini, qal'a devorlaridagi kovaklardan o'ziga qarab nur taralganini, nurlarning bir uchi uning boshida, qolgan uchi esa bir arqon kabi uzayib, Ka'baga ulanganini, bu nur iplarining ustida har 50-60 arshin (metr)da bir tugun borligini, har tugunda mevali daraxtlar hosil qilganini, insonlarning va maxluqotlarning bu mevalardan bahramand bo'lganini, o'zining ham ularga yetisha olish imkoni bo'lgani holda ularga iltifot qilmaganini ko'radi. Bu tushini ustozi Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlariga aytgach, shayx u kishiga xalqni irshod qilishga ijozat bergandi.

Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlaridan shunday naql qilinadi: "Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlari amr etgan vuqufi adadiy zikri bilan bir muddat mashg'ul bo'lganimdan keyin tushimda, o'zimni pok va katta bir suvga tushgan holda ko'rdim. Bu tushimni Xoja hazratlariga arz qilganimda: "Bu tush toat-ibodatlaringning qabul qilinganidir. Zero, qalb zikr orqali jonlanadi. Ya'ni suv jismning hayot manbai bo'lgani kabi, zikr suvi ham qalbning hayot topishiga sabab bo'lgandir" dedilar. Bu rivoyatlarga qaramasdan, Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlari tushlardan ko'ra haqiqat va istiqomatga ko'proq ahamiyat berar edi. Ba'zi insonlarning tushlar ta'biriga haddan ortiq berilib ketishini ma'qullamas edi.

Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlari shunday buyurardilar: "Allohga yetishmasdan turib sodir bo'lgan o'lim, oddiy bir o'limdir. Maqsadga yetaklaydigan narsa "O'lishdan oldin o'lishdir", ya'ni – nafsoniy orzulardan voz kecha bilishdir. Boshqa bir ifoda bilan "fano" holiga yetishdir. Bunday holatda qalb, yomon sifatlardan tozalanib, go'zal bir axloq bilan bezalgan holga keladi. Zohir va botiniy pokizalik yuzaga chiqadi. Buning uchun solik (darvesh) har xususda komil va mukammil bir rahbarga (shayxga) tobe bo'lishga muhtojdir."

"Bir qancha olim Alloh do'stlarining suhbatlaridan uzoq qolyapdi. Shu sababli ibodatlari noqis bo'lyapdi. Solik har nafasining hushyorlik bilan yoki g'aflat bilan o'tayotganini nazorat qilishi kerak."



Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlarining vafotidan keyin (h.791 / milodiy 1389) Ya'qub Charxiy (q.s.) yana bir muddat Badaxshon hududida istiqomat qildi. Bu paytda Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlarining xalifasi Alouddin Attor (q.s.) hazratlari ham Chag'aniyon (Denov)ga joylashgan edi. Alouddin Attor (q.s.) Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlariga bir maktub yozib, Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlarining vasiyatlarini eslatdi va yoniga chaqirdi. Shu sabab, Alouddin Attor (q.s.) hazratlaring huzuriga kelgan Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlari o'n bir yil u kishining suhbatlariga davom etdi. Alouddin Attor (q.s.) hazratlarining vafotidan so'ngra (h.802 / milodiy 1400) Hisorning Hulgatu qishlog'iga (bugungi Tojikistonning Dushanbe shahri yaqinida) joylashgan Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlari, bu yerda irshod faoliyatini boshladi.



Ba'zi so'fiylar shayxga intisob qilmasdan turib ma'naviy jihatdan hech qanday ilgarilash bo'lmasligi fikrini ilgari surganlar. Shunday fikrlovchi shayxlardan biriga Termizda ro'para kelgan Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlari unga e'tiroz etib: "Ana, endi bugun, diningizni kamoliga yetkazdim... (Moida, 5/3) oyatini dalil ko'rsatib, Qur'on va Sunnat bilan amal qilgandan keyin zohiriy bir shayxga intisob etishning shart emasligini aytadi. Keyin bu hodisani ustozi Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlariga aytgach, u zot ham Ya'qub Charxiy (q.s.)ning fikriga qo'shiladi. Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlarining har kuni Qur'oni karimdan ma'lum juz'larni o'qib, haftada bir bor Qur'onni xatm qilgani rivoyat etiladi. Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlariga ko'ra: "Najot topuvchi odam, haqiqatan, (kufr va gunohlardan) pok bo'lur" (A'lo, 87/14) oyatida til, qalb, ruh va sir zikrlariga ishora bor.

Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlari "Tafsiri Ya'qubi Charxiy", "Risolai unsiyya", "Risolai abdoliyya", "Naynoma" nomli forscha asarlar qalamga olgan. Hijriy 851 (milodiy 1447) sanasida vafot etgan Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlarining qabri Tojikiston poytaxtining Dushanba viloyati Vahdat tumani Guliston qishlog'idadir. U kishidan keyin tasavvuf yo'lini muridi Xoja Ubaydulla Ahror Valiy (q.s.) hazratlari davom ettirgan.

# SAMARQAND



REGISTON MAYDONI





SAMARQAND GO‘RI MIR VA
HAZRATI RUHOBOD MAQBARASI



# 18. XOJA UBAYDULLOH AHROR VALIY (Q.S.)

Xoja Ubaydulloh Ahror (q.s.) hijriy 806 (milodiy 1404) sanasida Toshkentda dunyoga keldi. Yoshligida Samarqandda qisqa bir muddat madrasa ta'limi olgandan keyin, Movoraunnahr va Hirotda bir qancha mutasavviflardan fayz oldi. Hijriy 834 (milodiy 1431) sanasida Hirotdan Chag'oniyon tarafidagi Hulgatu qishlog'iga borib, Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlariga intisob qilishga qaror berdi. Safari asnosida Balx shahrida Alouddin Attor (q.s.) xalifalaridan biri Husomiddin



Samarqand. Qabriston ichidagi majmua

Porso Balxiy bilan suhbat qildi. Keyin Chag'oniyon vodiysiga kelib, Alouddin Attor (q.s.) hazratlarining qabrini ziyorat qildi. Chag'oniyonda bir muddat kasal bo'lib qolgan Xoja Ubaydulloh Ahror, ba'zi kishilarning Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlari haqida gap-so'z tarqatganini eshitdi va bu gaplardan ta'sirlanib Hirotga qaytishni o'yladi. Faqat shuncha yo'l yurib, Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlarini ko'rmasdan ketishni istamadi va Hulgatu qishlog'iga borib, Ya'qub Charxiy




(q.s.) hazratlari bilan ko'rishdi. Bir necha kun suhbatida bo'lgach hazratga qo'l berdi. Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlari Xoja Ubaydullohga kalimai tavhid zikri (nafy va isbot) talqin qildi va dedi: "Buyuk ustoz Xoja Bahovuddin Naqshbanddan bizga kelgan budir. Ammo siz muridlarga jazba yo'li bilan ta'lim berishni istasangiz, sizning ixtiyoringizdir." O'sha majlisdagi ba'zi kishilar Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlarining bu gapiga hayrat bilan: "Endigina intisob qilgan yosh muridga qanday qilib jazba yo'li bilan muridlarni tarbiya qilish sizning ixtiyoringizda deysiz?" deb so'rashdi. Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlari: "Murid deganing murshidning huzuriga mana shunday kelishi kerak. Hamma narsasi tayyor, faqat ijozat berilsa bo'ldi. Chiroq, yog' va piligi tayyor, faqatgina chaqmoq chaqish qolibdi xolos" dedilar. Xoja Ubaydulloh Ahror (q.s.) hazratlari, uch oycha Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlari qoshida qoldi va xilofat ijozati olib, Hirotga qaytdi.

Hijriy 835 (milodiy 1432) sanasida 29 yoshda ekan Hirotdan Toshkentga ko'chib kelib dehqonchilik bilan shug'ullana boshlagan Xoja Ubaydulloh Ahror (q.s.) hazratlari, shu paytlarda xalqni irshodga boshlagan. Hijriy 855 (milodiy 1451) sanasida o'sha davr Movarounnahr hukmdori Sulton Abu Saidning talabi bilan Xoja Ubaydulloh Ahror o'sha davrning poytaxti bo'lgan Samarqandga kelib joylashdi. Arxiv ustida olib borilgan tadqiqotlarga ko'ra, Xoja Ubaydulloh Ahror (q.s.) hazratlari Samarqandda dehqonchilik va tijorat bilan shug'ullanib, yanada boyigan, Samarqand, Buxoro, Toshkent, Qarshi kabi Movarounnahrning turli gavjum shaharlarida ko'plab do'kon, bog'-bog'cha, qishloq, ekinzor va sug'orish kanallari sotib olgan, bularning bir qismini jome masjid, madrasa va xonaqolar uchun vaqf qilib, muhim xayru saxovat ishlari qilgan.

Sulton Abu Said bilan ko'rishgan Xoja Ubaydulloh Ahror (q.s.) hazratlari, undan diniy jihatdan joiz bo'lmagan tamg'a nomli tijorat solig'ini bekor qilishini talab qiladi. Sulton Samarqand va Buxoroda



bu soliqni bekor qiladi. Shuningdek, butun mamlakatda shariatga zid bo'lgan soliqlarni olib tashlashga so'z beradi.

Bir orada to'rt ming nafar mo'g'ul va mingta o'zbek askarining Shohruhiyani qamal qilgani va o'sha hududni talon-taroj qilgani xabari kelgach, Sulton Abu Saidning o'g'li Sulton Ahmad Mirzo Shohruhiya tomonga yo'l oldi. Ammo lashkari oz bo'lgani uchun urushdan chekindi. Ubaydulloh Ahror (q.s.) hazratlari kelib, mo'g'ul va o'zbek qo'mondonlari bilan ko'rishdi. Ularga Islomni targ'ib qildi. Ular musulmon bo'ldilar va talon taroj qilgan narsalarini qaytarib berishdi.

Xoja Ubaydulloh Ahror (q.s.) hazratlari insonlarga yordamparvar, saxovatli, g'amxo'r, futuvvat ahli bir inson edi. Yoshligida Samarqandda ba'zi xastalarga boquvchilik qilgan, ulardagi yuqumli kasalliklar unga yuqishiga qaramasdan xizmat qilishdan aslo chekinmagan edi. Hirotga kelgan zamon, xalqqa xizmat qilish tushunchasi bilan ba'zi kunlarda hammomda odamlarni bepul uqalab qo'ygan Ubaydulloh Ahror (q.s.), insonlarning ko'nglini qozonib, ularning kayfiyatini xush qilish, nafl ibodatlardan, zikr va muroqabadan yanada ustun ekanligini o'ylar edi.

Hech puli bo'lmagan paytlarda yegulik so'rab kelgan bir tilanchini bo'sh qaytarmaslik uchun sallasini yechib oshxona egasiga: "Buni olib idish-tovoq lattasi qilib ishlatarsan, shu faqirga yegulik ber" degan edi. Hayotining keyingi vaqtlarida iqtisodiy tomondan o'ziga to'q bo'lgan Xoja Ubaydulloh Ahror (q.s.) hazratlari, xalqning manfaati uchun ko'plab vaqflar qurdirgan, xalqning soliq yukini yengillatish uchun o'zi keragidan ortiq soliq to'lab, jo'mart va homiy bir zot ekanligini namoyon etadi. Xususan, Toshkentni hokimi Mirzo Umar xalqqa og'ir soliqlar solgach, Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlari, xalqning bir yillik soliq yukini yengillatish maqsadida hokimga 250.000 dinor, keyin yana 70.000 dinor jo'natgan edi.

O‘z xizmatlari haqida Ubaydulloh Ahror (q.s.) hazratlari shunday deydi: “Samarqandda Mavlono Qutbiddin madrasasidagi ikki-uch xastaning xizmati mening zimmamda edi. Ular og‘ir betob bo‘lgani uchun o‘rinlaridan turolmas, ularga to‘shagida qarash kerak edi. Men ularni o‘z qo‘llarim bilan yuvib tarab, kiyimlarini kiydirar edim. Ularga doim xizmat qilganim uchun kasalliklari menga ham yuqdi, men ham betob bo‘lib yotib qoldim. Ammo shu holimda ham tog‘oralarda suv olib kelib, xastalarning tagini tozalashda va kiyimlarini yuvishda davom etdim.”

Bir kuni muridlari va yordamchilari bilan Keshga ketarkan, kech tushganda yo‘lda chodir qurib, qo‘noqlab qolishadi. Yomg‘ir yog‘a boshlagach, hamrohlarining yomg‘ir tagida qolishlariga ko‘ngli rozi bo‘lmagan Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlari, chodirning yetarlicha toza emasligini bahona qilib, tashqariga chiqadi, muridlarini chodirda qolishga ko‘ndirib, o‘zi esa kechasi bilan tashqarida yomg‘irda o‘tkazadi. Shunga o‘xshash bir hodisa issiq bir kunda ham sodir bo‘lgan edi. Birgina soya bo‘lgan dalada muridlari bemalol dam olishlari uchun bir bahona bilan chiqib ketib, kechga yaqin qaytib kelgan edi.

Turkiston hududida ochlik yuz berib, aholi Toshkentga jon saqlash uchun kelgan paytda Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlari, muridlaridan Muhammad Qoziga insonlarni to‘ydirish uchun vazifalantiradi. Muhammad Qozi har kuni yettita qo‘y so‘yib, 700 ta non pishirar va qishloqlardan kelgan qovunlarni faqirlarga tarqatar edi. Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlari uning bu xizmati uchun iltifot qilib: “Ustozlarimiz istiqbolidan umidvor bo‘lgan shogirdlarini xizmat bilan band qilib qo‘yar edilar” dedi.

Ilg‘or talabalaridan Mavlonozoda shunday deydi: “Bir kuni ovqat pishirib Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlariga ikrom qilgan edim. Ammo ovqatga qo‘lini ham uzatmay shunday dedilar: “Bu taom pishirilayotganda ehtiyotkorlik qilinmabdi! Surishtiringchi, kamchilikning boisi nedir?”. Qilingan jiddiy tekshiruv natijasida yemak pishirilgan o‘choqqa shubhali bir o‘tin parchasi tashalgani ma’lum bo‘ldi. Buni eshitgan Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlari: “Ma’naviyat yo‘lida asos bo‘lgan luqmaga nihoyatda diqqat qilish kerak. Chunki inson vujudiga kirgan har bir narsa, uning zohiriga aks etadi. Ko‘rib turganingizdek, barcha zavqsizlik va parishonliklar, asosan shubhali luqmaning ta’siridan kelib chiqadi” ded ogohlantirdilar.

Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlari suhbatlarida ba’zi oyat va hadislarni tasavvufiy (ishoriy) tarzda ochiqlar edi. “Unutganingda Rabbingni zikr qil (xotirla)” (Kahf, 18/24) oyatini: “Un-



dan boshqasini, o'zingni va zikrini unutganingda Rabbini zikr qil!" deb tarjima qilar va "Allohdan boshqasini unutmaguncha, zikrning haqiqatiga yetib bo'lmaydi" deb izohlar edi.

Rivoyatga ko'ra, Sayyid Hasan yosh bolaligida otasi bilan birga Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlarining huzuriga kelgan edi. Bola Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlarining yonida turgan asal idishini ko'rib, bor diqqatini o'sha tomonga qaratdi. Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlari bolaning ismini so'raganda, butun diqqatini asalda bo'lgan bola: "Ismim Asal" deb javob beradi. Bu holdan judayam xursand bo'lgan Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlari: "Bu bola juda qobiliyatli ekan. Asalni ko'rib, o'z ismini unutdi. Agar ruhining murodiga asaldan ham shirinroq narsa (ma'naviyat) tottirilsa, albatta unga quvvatli bog'lanadi" dedi va bolaning moddiy va ma'naviy ta'limini o'z bo'yniga oldi.

Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlari xalqqa xizmat borasida shunday der edi. "Zamon nimani talab qilsa, o'sha bilan shug'ullanish kerak. Masalan, bir musulmonning hojatini chiqarish kerak bo'lgan paytda zikr va muroqaba tark etilib, o'sha musulmonga yordam beriladi. Chunki bir insonning ko'nglini qozonishga sabab bo'ladigan biron xizmat, zikr va muroqabadan afzalroqdir. Ba'zilar nafl ibodat qilish, xalqqa xizmatdan yanada foydaliroq deb o'ylaydilar. Xizmatning samarasi ko'ngillardagi muhabbat va huzurdir. Inson qalbi shunday yaratilganki, kimdan yaxshilik ko'rsa, o'sha kishiga nisbatan hurmat va muhabbat paydo bo'ladi" so'zlari buni ochiqlaydi. Zero, nafl ibodatlarning natijalari, mo'minlar sevgisidan hosil bo'lgan natijalar bilan aslo teng kelmaydi... Men bu yo'lni so'fiylarning kitoblaridan



o'rganmadim. Balki xalqqa xizmat qilish orqali muvaffaq bo'ldim".

Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlarining shunday degani naql qilinadi: "Anal Haq" deyish oson, lekin nafsni, manmanlikni sindirish qiyin."

Yana shunday der edilar: "Xojagon yo'lida xilvat dar anjuman (xalq ichida Haq bilan birga bo'lish) asosdir. Bu ulug' toifa o'z yo'lini mana shu tamal ustiga bino qilgan. Bu qoida: "Shunday erlar borki, ularni na tijorat na savdo-sotiq Alloh zikridan uzoqlashtira oladi... (Nur, 37) oyatining saodatbaxsh ma'nosidan chiqarilgandir.

Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlarining xalifalaridan Muhammad Qozi Samarqandiy, Toshkentda xilvatga (40 kunlik chilla) kirgach, naqshbandiya an'anasiga zid ish qildi deb ba'zilar tomonidan Samarqanddagi Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlariga shikoyat qilinadi. Ammo ustozi maqsad bitta bo'lgach usullarning zamon va zaminga qarab o'zgarishi mumkinligini aytib, Muhammad Qozi Samarqandiyning xilvat usuliga qarshi chiqmagan edi.

Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlari: "Haddan tashqari och yurish va uyqusizlik aqlga ziyondir, bunday aql esa haqiqatni idrok etishdan ojiz qoladi. Shu sababli ba'zi riyozat (parhez) ahlining kashflarida xatolar ko'rilgan. Ochlik, zohiriy kashflarga sabab bo'ladi. Ba'zan bu kashflarga yetgan kishilar ko'rgan narsalariga moyil bo'lishadi. Shu bois ba'zilari bunday kashflarga tariqat yo'lining xayoloti deydilar. Xojagon tariqatining ulug'lari "Muridlarning ko'ngli bunday narsalarga o'ralashib qolmasin" deb oz yeyishni maqbul ko'rmaganlar va haqiqiy maqsaddan boshqasiga iltifot qilmaganlar" deb, haddan



tashqari parhezni ma'qullamagan va Xoja Bahovuddin Naqshband (q.s.) hazratlarining tamoyilidan chiqmagan edi.

Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlarining Samarqanddan tayy i makon qilib, Istanbul fathiga ishtirok etganligi haqida nabirasining o'g'li Xoja Muhammad Qosim shunday naql qiladi: "Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlari payshanba kuni tushdan keyin birdan otimni tayyorlanglar deb buyurdi. Otiga minib tezda Samarqanddan tashqari chiqib ketdi. Talabalariga: "Sizlar shu yerda o'tira turing!" deb buyrdi. Mavlono Shayx ismli talabasi uni biroz kuzatib bordi. Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlarining oti ustida bir o'nga bir chapga og'ib, keyin ko'zdan g'oyib bo'lganini aytib, qaytib keldi. Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlari bir muddat keyin qaytdi. Talabalari hayajon bilan uning bu g'ayritabiiy safarining sababini so'radilar. U kishi: "Usmonli turk sultoni Fotih Muhammadxon mendan yordam so'radi. Men unga yordamga bordim. Allohning izni bilan zafar musharraf bo'ldi" deb javob berdilar.

Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlarining nevarasi Xoja Abdulhodiy shunday deydi: "Istanbulga borganimda Sulton ikkinchi Boyazid menga shunday dedi: "Otam Fotih Muhammadxon shunday dedi: Fathning eng shiddatli paytida Rabbimga iltijo qilib, zamona qutbining yordamga kelishini duo qildim. U zot bir oq ot ustida keldi: "Qo'rqma! Senga zafar muyassar bo'lg'usi" dedi. U zotga: "Kofirlarning askari juda ko'p ku?" dedim. U zot esa menga to'nini ochib "Ichiga qara!" dedi. To'nining yengi ichidan seldek oqayotgan lashkarni ko'rgach, hayratlandim. U zot: "Ularning hammasi Islom lashkariga yordamga keldi. Endi shu tepaning ustidan uch marta dovulga ur va butun askarlarga hujumga amr qil!" dedi. Men ham ul zot aytganidek qildim. U pir ham o'z lashkari bilan hujumga buyruq berdi va fathi mubin amalga oshdi".

Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlarining "Fiqorot", "Risolai Volidiya", "Sharhi Havraiyya" nomli forscha kitoblar qalamga olgan. Shuningdek, ba'zi maktublariga tartib berilib kitobat qilingan. Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlari hijriy 895 (milodiy 1490) yil vafot qilgan. Qabri Samarqandda. U zotdan keyin bu ma'naviy yo'lni Muhammad Zohid davom ettirgandir.



# 19. MUHAMMAD ZOHID VAXSHIVORIY (Q.S.)



Hisor viloyatining Vaxsh (boshqa nomi Vaxshivor) qishlog'ida tug'ilgan Muhammad Zohid Vaxshivoriy (q.s.) Ya'qub Charxiy (q.s.) ning qarindoshi edi. Boshqa bir rivoyatga ko'ra qizining o'g'li, ya'ni nabirasi edi. Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlarining xalifalaridan dars olgan va taxminga ko'ra o'g'li Yusuf Charxiyga intisob qilgan Muhammad Zohid (q.s.) hazratlari uzoq yillar zohidona hayot kechirib, tasavvuf yo'lida kamolotga erishgan edi. O'z davrida dovrug'i doston bo'lgan Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlarini ziyorat qilish va suhbatidan bahramand bo'lish uchun Vaxshdan Samarqandga qarab yo'lga chiqdi. Samarqandga yaqinlashganida Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy (q.s.) hazratlari u kishini kutvolish uchun yo'lga chiqdi. Ya'qub Charxiy (q.s.) hazratlarining qarindoshi bo'lgani uchun unga alohida ehtirom



ko'rsatgan Xoja Ahror Valiy (q.s.), ular o'rtasida o'tgan suhbatdan keyin Muhammad Zohid (q.s.)ning tasavvufda kamolga erishganini angladi. Shundan keyin uni muridlikka qabul qildi, hamda unga xalifalik ijozati berdi. Ba'zi rivoyatlarda, bir necha kun o'tgach xalifalik ruxsati bergani aytiladi. Xoja Ahror Valiy (q.s.) hazratlari bilan Mavlono Muhammad Zohid (q.s.) hazratlarining birga o'tkazgan vaqtlari qisqa muddatda yakun topadi. Muhammad Zohid Vaxshga qaytgach tariqat faoliyatini tor doirada olib boradi, muridlar sonini ham ko'paytirmaydi.

Temuriy sultonlardan Sulton Abu Said hijriy 873 (milodiy 1469) sanasida o'ldirilib, Samarqand taxtiga o'g'li Sulton Ahmad kelgach, narigi o'g'li, Hisor viloyatining hukmdori Sulton Mahmud Mirzo taxt iddaosi bilan Samarqandni qamal qilgan edi. Muhammad Zohid Vaxshivoriy (q.s.) hazratlari, Sulton Mahmud mirzoning tarafdori bo'lgan Vaxsh hokimiga bu qamalning muvaffaqiyatsiz tugashini, Xoja Ahror Valiy (q.s.) hazratlarining ma'naviy tasarrufi bilan lashkarning talofatga uchrashini aytganida, Vaxsh hokimining haqoratlariga duch keladi. Hatto bu haqda Sulton Mahmud Mirzoga shikoyat qiladi. Ammo natija Muhammad Zohid Vaxshivoriy (q.s.) hazratlari aytganidek bo'ldi: ko'tarilgan bo'ronga dosh berolmagan qo'shin qamalni tashlab qochishga majbur bo'ladi. Muhammad Zohid Vaxshivoriy (q.s.) hazratlari, Xoja Ahror Valiy (q.s.) hazratlari bilan ko'rishib, undan xalifalik ijozati olish voqeasi bu qamal hodisasiga yaqin bir vaqtda bo'lganligi ehtimoldan xoli emas.



Muhammad Zohid Vaxshivoriy (q.s.) hazratlari Vaxshda hijriy 936 Robiul avval oyida (hijriy 1529) sanasida vafot etdi, u yerda dafn qilindi. Qabri, Surxondaryoning Oltinsoy tumanidagi Vaxshivor qishlog'idadir.

Keyingi paytlarda ba'zi yozuvchilar Muhammad Zohid Vaxshivoriy (q.s.) hazratlarini, Xoja Ahror Valiy (q.s.) hazratlarining Muhammad Qozi degan boshqa bir muridi bilan adashtirib, ikkalasini bir kishi deb yanglishlik bilan Qozi Muhammad Zohid degan sun'iy bir ism o'rtaga chiqqan. Muhammad Zohid Vaxshivoriy (q.s.) hazratlaridan keyin oltin silsilani Darvesh Muhammad davom ettirib, xalqni irshod yo'liga boshlagandir.



# 20. DARVESH MUHAMMAD



Muhammad Zohid Vaxshivoriy (q.s.) hazratlarining singlisining o'g'li bo'lgan Darvesh Muhammad hazratlari Shahrisabzning Imkana qishlog'idandir. Tavallud tarixi ma'lum emas. Hazrati Umarning naslidan ekanligi rivoyat qilinadi.

Yoshligida Xoja Ahror Valiy (q.s.) hazratlariga intisob qilgani, keyinchalik esa Xizr (a.s.)ning tavsiyasi bilan tog'asi Muhammad Zohid Vaxshivoriy (q.s.) hazratlariga murid bo'lgani rivoyat qilinadi. Lekin Xoja Ahror Valiy (q.s.) hazratlari bilan Darvesh Muhammadning vafot tarixlari orasida bir asrdan ko'p farq borligi uchun Xoja Ahror Valiy (q.s.) hazratlariga qo'l berganligi ma'lumoti shubhalidir.

Tog'asining suhbatlari va xizmatida bo'lib, tasavvuf yo'lida ilgarilagan va irshod ijozati olgan Darvesh Muhammad tavoze ila ma'naviy holini sir tutish niyatida uzoq vaqt Shahrisabz qishloqlarida talabalarga Qur'on o'rgatib, diniy bilimlar berish bilan mashg'ul bo'lgan.



Rivoyatga ko'ra, kubraviy shayxi Hoji Muhammad Habushoniyning xalifalaridan Nuriddin Muhammad Xafiy hazratlari Shahrisabzga tashrif buyurganida Darvesh Muhammad sovg'a salomlar olib u zotni ziyorat qildi. Bir muddat suhbat aylagach, muroqabaga o'tirdilar. Darvesh Muhammad izn so'rab majlisdan ayrilgach, Nuriddin Muhammad Xafiy yonidagilardan Darvesh Muhammadni hech ziyorat qilganmisizlar deb so'radi. Yonidagilar u zotning shayx emasligini, bolalarga muallimlik qilib yurgan faqir bir kishi ekanligini aytishdi. Nuriddin Muhammad Xafiy esa uning buyuk bir murshid ekanligini aytib, undan albatta bahramand bo'lishlari kerakligini ta'kidladi. Bu hodisdan keyin xalqning Darvesh Muhammadga e'tibori ortdi va atrofida suhbat halqalari paydo bo'la boshladi.

Darvesh Muhammadning kubraviy shayxlaridan Kamoliddin Husayn Xorazmiy (vafoti hijriy 958/milodiy 1551) bilan ham ko'rishgani naql qilinadi. Naqshbandiy shayxi Hofiz Basirning xalifalaridan Amir Ali Azizon Hiraviy (vafoti h.1010 / milodiy 1601-2) bir muddat Darvesh Muhammadning suhbatlarida qatnashib, undan istefoda qilgan.

Dehqonchilik bilan shug'ullanib, ro'zg'orini halol mehnat bilan o'tkazar,





taqvo va azimat/qat'iyat bilan amal qilishga harakat qilgan Darvesh Muhammad, madrasa ilmlaridan chuqur voqif bo'lib, xususan, hadis o'qitgan. Darvesh Muhammad Alloh borlig'ining vujudi mutlaq ekanligini isbotlovchi bir risola qalamga olgan. Bunday bir risola qalamga olganiga qaraganda tasavvufiy tushunchasi Muhyiddin ibn Arabiy dunyoqarashiga yaqindir.

Darvesh Muhammad hazratlari 19 Muharram (h.970 / milodiy 1562) sanasida vafot etib, Shahrisabzning Imkana qishlog'ining shimolidagi Esfiroz (yoki Isfaroz) qishlog'iga dafn qilindi. Bugun bu joy Qashqadaryoning Kitob tumaniga qarashlidir. Darvesh Muhammaddan keyin bu tariqatni Xojagiy Imkanagiy davom ettirgan.



# 21. XOJAGIY IMKANAGIY (Q.S.)

Xojagiy Imkanagiy hazratlari Darvesh Muhammad hazratlarining o'g'li bo'lib, hijriy 918 (milodiy 1512) yilda tavallud topgan. Yoshligida Samarqand va Buxoro madrasalarida ta'lim olar ekan, ayni paytda otasidan tasavvufiy ta'lim ham oladi. Otasining vafotidan keyin uning xalifasi sifatida xalqni irshod qilishga boshladi. O'sha davrning hukmdori shayboniy hukmdorlaridan Abdullaxon (h.991-1006 / milodiy 1583-1598) bilan yaqin munosabatlar quradi.

Rivoyatlarga ko'ra, Abdullaxon bir kecha tushida hazrati payg'ambarning ko'shkiga borgan edi. Ko'shkining eshigida turgan muhtaram zot (Xojagiy Imkanagiy) ba'zan ichkariga kirib, tashqaridagi kishilarning vaziyatini hazrati payg'ambarga arz qilib turar, undan xabar olib kelar edi. Bir muddat o'tgach bu zot, hazrati payg'ambar yuborgan qi-



lichni keltirib Abdullaxonning beliga bog'laydi. Abdullaxon uyqudan turgach, tushida ko'rgan bu zotni izlashga tushdi. Nihoyat Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlarini topadi. Unga alohida hurmat e'tibor ko'rsatib, sovg'a hadyalar bermoqchi bo'ldi. Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlari bu hadyalarni olmagach hukmdor: "Ey, imon keltirganlar! Allohga itoat etingiz, Payg'ambarga va o'zlaringizdan (bo'lmish) boshliqlarga itoat etingiz! " (Niso, 4/59) oyatini eslatdi. Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlari bu oyatni eshitgach hadyalarni qabul qilishga majbur bo'ldi. Bu voqeadan keyin Abdullaxon har sahar Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlarini ziyorat qilganligi naql qilinadi.

Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlari Movarounnahrdagi davlat boshqaruvchilari bilan yaqindan munosabatlar qurgan, xususan, shayboniy-

lardan keyin Jono‘g‘illari (Ashtarxoniylar)ning hokimiyat tepasiga kelishlarida muhim rol o‘ynagan edi.

Rivoyatlarga ko‘ra, madrasa talabalaridan uchtasi Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlarini ziyorat qilish uchun yo‘lga tushishgan edi. Biri “Agar shayxning karomati bo‘lsa, bizga falon yemakdan ikrom qilsin” dedi. Ikkinchisi: “Agar shayxning karomati bo‘lsa, bizga fa-





lon mevani ikrom qilsin dedi. Uchinchisi esa: “Falon go‘zal yuzli bola ham majlisga kelsin” deb o‘yladi. Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlarining majlisiga kelishgach, ikki talaba o‘ylagan yemak va meva dasturxonda hozir edi, uchinchi talabaning xohishi esa mavjud emas edi. Buning ustiga Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlari: “Darveshlar ma’naviy hollarga va karomatlarga faqatgina diniy qoidalarga rioya qilish orqali erishadilar. Ulardan shariatga zid narsani talab qilmaslik kerak. Hatto, joiz bo‘lgan taqdirda ham imtihon qilish niyatida ularning yoniga borish to‘g‘ri emas” dedilar.



Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlari, bir muddat naqshbandiy shayxi Ahmad Kosoniyning suhbatida qatnashadi. U zotning vafotidan keyin o‘g‘illariga ta’ziya bildirish uchun Dahbedga boradi. Rivoyatga ko‘ra, Kosoniyning o‘g‘illaridan Xoja Ishoq Dahbediy (vafoti h.1008 / milodiy 1589-1600) kunlardan bir kun “menga murid yoki xalifa bo‘ling” degan ma’noda jubbalaridan birini Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlariga jo‘natadi. Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlari buni haqorat deb qabul qilgan bo‘lsa kerakki, Xoja Ishoqning majlisiga borib, unga g‘azab bilan tavajjuh qiladi. Bu ma’naviy tavajjuhning ta’siri bilan Xoja Ishoqning holi o‘zgaradi. Boshidagi sallasi tushdi. Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlari o‘zining to‘nini, ko‘ylagini

va shalvorini yechdi. Bu holdan keyin Xoja Ishoq uzr tilashga majbur qoldi.

Irshod hayotining ma'lum bir pallasini Samarqandda kechirgan Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlari tasavvufiy suhbatlarini jome masjidda o'tkazgan va xonaqoh tashkil qilmagan. Qari bo'lishiga qaramay mehmonlariga shaxsan o'zi xizmat qilgan, dasturxon tuzagan. Shariat bergan ruxsat bilan emas, azimat bilan rioya qilgan, diniy amrlarga qat'iyat bilan bog'liq bo'lgan. Jahriy zikrga, samo' va raqsga aslo ruxsat bermagan Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlariga muridlaridan biri: "Ruxsat bersangiz-da majlisingizda Mavlono Jaloliddin Rumiyning masnaviysidan o'qilsa" deganida, Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlari: "Har kuni majlisimizda "Mishkat il-masobih"dan bir necha hadis o'qilmoqda, shubha yo'qki, hazrati payg'ambarning so'zlarini zikr qilish boshqalarning so'zlarini zikr qilishdan yanada yaxshiroq", deb javob qaytaradi.



O'sha davrdagi suhbat majlislarida naqshbandiyaning muhim bir tarmog'i bo'lgan kosoniylar "Masnaviyi Rumiy" o'qishga e'tibor berishgan. Shuningdek, ular samo' va raqsga ham ruxsat berishar edi. "Masnaviy" o'qish, go'yoki samo' va raqsga ijobiy qarashning bir ramzi edi. Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlari shu bois suhbatlarida "Masnaviy" o'rniga "Mishkot" o'qitgan bo'lsa kerak. Faqat bu vaziyat "Masnaviy"-ga qarshi emas, balki samo' va raqsga qarshi bir raqobat deb qabul qilinishi kerak.

Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlari 90 yoshida h.1008 (m.1600) sanasida vafot etdi. Qabri Qashqadaryo viloyati Shahrisabz yaqinidagi Kitob tumani Imkanagiy qishlog'idadir. U kishidan keyin oltin silsila ma'naviy omonatining irshod vazifasi Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlariga o'tgandir.



## 22. MUHAMMAD BOQIY BILLOH (Q.S.)

Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlari hijriy 971 (milodiy 1564) sanasida Kobul shahrida dunyoga kelgan. Hijriy 1010 (milodiy 1601) yilida ikki xotinidan bittadan o‘g‘il farzand ko‘rsatgan. Kattasiga Ubaydulloh (Xoja Kalon), kichigiga Muhammad Abdulloh (Xoja Xo‘rd) deb ism qo‘yadi.

Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) turli shaharlarda kezib ilm va tasavvuf ahlidan saboq oldi. Keyin esa naqshbandiya yo‘liga bog‘lanish maqsadida yo‘lga chiqdi. Samarqandga kelganida tushida Xoja Ahror Valiy (q.s.) hazratlarini ko‘rdi. Xoja Ahror Valiy (q.s.) hazratlari u kishini Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlariga murid bo‘lishni tavsiya qildi, va u kishi ham Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlariga murid bo‘ldi.



Boshqa bir rivoyatga ko'ra, Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlarini tasavvufga aloqali bir savol o'ylantirib qo'ygan edi. Savolning javobini topa olmayotgan edi. Tushida Xoja Ahror Valiy (q.s.) hazratlari: "Bu savolingga kim javob bersa, o'sha sening zohiriy shayxing bo'ladi" degan edi. Lekin ko'rishgan shayxlardan qoniqarli javob ololmaydi. Nihoyat Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlari bilan tanishib, savoliga javob topgach, unga murid bo'ladi.

Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlari Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlari bilan uch kun xilvatda suhbat qildi. Shundan keyin uning tasavvufiy holini yetarli deb bilib, unga ijozat beradi va Hindistonga borib naqshbandiylikni yoyishini tavsiya qildi. Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlari bu vazifaga hali o'zini yetarli ko'rmagani uchun bu ishni



qabul qilishni istamadi. Shunda shayxining tavsiyasi bilan istihora qildi. Tushida shoxga qo'nib turgan to'tiqushni ko'rdi. "Bu to'tiqush qo'limga kelib qo'nsa, Hindiston safariga chiqishim ulug' xayrlarga vasila bo'ladi" deb o'yladi. Shunda to'tiqush uchib kelib qo'liga qo'ndi. To'tiqushning tumshug'iga so'lagini oqizdi. To'tiqush gapirib boshladi va Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlarining og'ziga shakar to'kdi. Ertalab turiboq ko'rgan tushini Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlariga aytgach, u zot: "To'tiqush Hindiston qushlaridan, darhol Hindistonga yo'l oling, u yerda sizning barakotingiz tufayli haqiqatlarni so'zlovchi bir aziz maydonga keladi, bizga ham u tufayli barakot nasib bo'lajakdir" dedilar.

Shayxning tavsiyasi bilan Hindistonga qarab yo'l olgan Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlari bir yil Lahorda yashadi. Keyin Dehlining Feruzobod mahallasiga borib xonaqoh qurdi va xalqni irshod qilishga davom etdi. Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlari umrining oxirgi yillarida muridlar tarbiyasini xalifalariga, xususan Imomi Rabboniy ismi bilan dong taratgan Ahmad Sirhindiyga topshirdi. Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlarining xonaqoh xarajatlarini Akbarshoh davri amaldorlaridan Shayx Farid Buxoriy ta'minlagan.

Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlari islomning amr va ta'qiqlariga qattiq bog'langan bir zot edi. Tez-tez taqvo sohibi faqihlarga murojaat qilib turar edi. Halol luqmaga qattiq e'tibor qilar, hatto ovqat pishirayotgan odam ham o'zini ilohiy huzurda ekanini his qilishi, g'o-

fil bo'lmasligini nasihat qilar edi. Muhammad Boqiy Billoh hazratlari hajga ketayotganligini eshitgan "Xoni xonon" deya taningan Abdurahimxon, u zotga haj yo'l xarajati uchun bir miqdor pul jo'natadi. Ammo musulmon xalqdan to'plangan soliqlardan iborat davlat xazinasining pulidan o'z ishi uchun ishlatilishini ma'qul ko'rmagan Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlari hajga borishdan voz kechadilar.

"Inson o'g'li shariat bilan ish yuritishi lozim, haqoyiq va ma'rifat bilan emas" degan Panjob olimlaridan Shayx Nuriddinning bu so'zini taqdirlab eslar edi. Riyodan o'zini saqlar, karomatlarini sir tutishga g'ayrat qilar edi. Oldiga biror bemor olib kelinsa, uni ma'naviy kuchi va nazari bilan davolar, faqat karomati bilinib qolmasin deb qo'liga bir tibbiyotga oid kitob olib, o'zini xuddi shu kitobga qarab davolayotgandek tutar edi.

Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlari insonlarga va hayvonlarga nisbatan juda marhamatli edi. Lahorda qahatchilik bo'lgan davrda u zotga yegulik olib kelishganida: "Insonlar ochlikdan o'lar ekan, bizning taom yeyishimiz to'g'ri emas" deya bir necha kunlab ovqat yemagan, bu yeguliklarni faqirlarga jo'natgan edi. Unga shogird bo'lgan muridlarning tez paytda jazba holiga kirib, tasavvuf yo'lida sur'at bilan ilgarilayotganini ko'rgan Ahmad Sirhindiy bir kun shayxidan bu mavzuni so'raydi. Ustozi "bu davrda muridlarning tasavvufga e'tibori kamayganligini, o'zining insonlarga bo'lgan shafqat va marhamati sababli ularni charchatmasdan tasavvuf yo'lida kamol topishi uchun ularga tavajjuh ko'rsatayotganligini" ifodalagan edi. Bir kecha Tohajjud namoziga turganida ko'rpasining ustida mushuk uxlab qolibdi, u zot mushukni uyg'otib yubormaslik uchun tonggacha yotog'ida uxlamay o'tirib chiqqan edi.

Tasavvufiy ta'limda muridlariga qobiliyati va tabiatlariga ko'ra avrod talqin qilar edi. Ba'zilariga nafyu isbot ("la ilaha illoloh"), ba'zila-





riga esa faqatgina isbot ("Alloh") zikrini tavsiya qilar, xafiy va qalbiy zikrga ahamiyat berar edi. Majlislarda samo' va raqs qilinmas edi. Bir kuni muridlaridan biri suhbatda ovoz chiqarib "Alloh" dedi, shu sababdan Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlari uni ogohlantirgan edi.

Tasavvuf yo'lida ilgarilash (taraqqiyot)ning o'lgandan keyin ham davom etishini aytgan Muhyiddin ibnul Arabiyga bu borada qo'shilar, o'lim to'shagidagi so'fiyga yuksak martabalarning bir lahzada berilishi ehtimoli ustida turar edi.

Tasavvuf yo'lida yuksak daraja bo'lgan zotiy muhabbatni shunday tushuntirar edi: "Bir inson, olim yoki jasur bir insonni shu ustunliklari sababli sevsa, bu sevgi ilm va jasorat sifatlariga bog'liqdir va bu ustunliklar yo'qolsa, u shaxsga nisbatan bo'lgan muhabbat ham tugaydi. Ammo zotiy muhabbat bunday emas. U hech bir sababga bog'liq bo'lmasdan sevishdir, sifatlari ortsa da, bu sevgi ortmas, kamaygani bilan kamaymaydi."



Undan ma'naviy fayz olish uchun kelgan talabalariga turli uzrlar bayon qilib: "Bu kamina sizning o'ylaganingiz kabi emas, shu uchun siz boshqa dargohga boringiz! Agar haqiqiy bir rahbar, mutlaq bir yo'l ko'rsatuvchi topsangiz, bu faqirga ham xabar



beringki, darrov uning huzuriga borib xizmat qilay! Balki qalbimning dardiga bir darmon toparman" der edi.

Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlari o'zini faqat do'stlaridan emas, avomdan ham ustun qo'ymas edi. Uyining burchagida o'tirgan bir yosh yigit sharob ichar, har xil yomonlikni qilar edi. Bir kuni muridi Husomiddin Dehlaviy, u yigitni davlat ma'murlariga shikoyat qildi. Ma'murlar u yigitni tutib, hibsga oldilar. Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlari buni eshitib muridining qilgan ishiga ranjidi. Muridi: "Hazratim, u yigit fosiq, xayrsiz bir odam, yomonliklarini sanab tugata olmaysiz. Atrofidagilarga ko'p zarar yetkazadi!" degandan so'ng Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlari chuqur bir oh tortib: "Biz hech qachon o'zimizni undan ustun ko'rmaymizki, uni ayblasak!" dedilar. Keyin idora boshliqlariga iltimos qilib, u yigitni ozod qildirdi. Yigit ham tavba qilib solihlardan biri bo'ldi.

Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlari vahdati vujud tushunchasiga bog'liq bir so'fiy edi. Ammo vafotidan bir hafta oldin vahdati vujudning tor bir yo'l ekanligini, uning ilgarisida yanada keng yo'l borligini aytadi. Uning bu jumlasi, so'nggi kunlarida vahdati shuhudga yo'nalganini ko'rsatadi.

Tasavvufda naqshbandiya yo'lini O'rta Osiyodan Hindistonga olib kelganini haqida: "Bu urug'ni Buxoro va Samarqanddan olib kelib Hindistonning barakali tuproqlariga ekdik" deydi. Demak, Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlari, qisqa muddat surgan irshod hayotini yashagan bo'lsa da, naqshbandiylik yo'lining Hindistonda ildiz otib, kuchli bir shaklda yoyilishini ta'min qilgan.

Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlarining ba'zi asarlari va maktublari "Kulliyoti Boqiy Billoh" nomi bilan bir jildda nashr etilgan (nashr. Abul Hasan Zayd Faruqiy va Burhon Ahmad Faruqiy, Lahor 1967).

Qirq yoshiga kelganida xastalangan Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlari 25 Jumodi ul oxir hijriy 1012 (milodiy 30 noyabr 1603) yilda vafot etdi va Dehlida Qadamgoh degan joyga dafn etildi. Bu yer bugun Nabi Karim mahallasi, Idgah (Iydgah Road, Singara Chavk) deb nomlanadi.



# 23. IMOMI RABBONIY (Q.S.)

Imomi Rabboniy Ahmad Sirhindiy (q.s.) hazratlari hijriy 971 (milodiy 1564) yilda Hindistonning Sirhind shahrida dunyoga keldi. Nasli ikkinchi xalifa hazrati Umar al-Foruqqa borib tutashadigan kobullik bir oilaga mansubdir. Shu sababli, Imomi Rabboniy Ahmad Sirhindiy (q.s.) hazratlariga "Faruqiy" va "Kobuliy" nisbatlari ham qo'shib aytiladi. Otasi Shayx Abdulahad chishtiya va qodiriya tariqatlaridan ijozatli bir shayx va olim edi.

Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlari bir qancha ustozlardan dars olgandan keyin, 18-20 yoshlarida o'sha davrda Hindistonning poytaxti bo'lgan Agraga boradi. Saroy muhitida payg'ambarlikning


Sirhinddagi Imomi Rabboniy majmuasi

ahamiyatini inkor qilgan kishilarga qarshi "Isbot ul-nubuvva" nomli asarini yozadi. Bundan tashqari "Raddi Ravofiz" nomli shialarga raddiya tarzida asar ham qalamga oladi. O'sha paytda otasi Agraga kelib, o'g'li Imomi Rabboniyni Sirhindga olib ketdi. Yo'lda Tanisar shahrida o'g'lini uylantirdi. Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlari Sirhindda otasidan tasavvufiy yo'lda fayz olib, kamol topdi. Otasi Shayx Abdulahad o'g'li Imomi Rabboniy Sirhindiyga xilofat ijozati berdi. Hijriy 1007 (milodiy 1599) yil otasi vafot etgach, o'zini irshodga munosib ko'rmagan Imomi Rabboniy Sirhindiy irshod vazifasiga darhol boshlamasdan, haj safariga niyat qilib Sirhinddan yo'lga chiqdi. Dehliga



kelgach, u yerda naqshbandiya shayxi Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) xonaqohi borligini eshitdi. O'zi otasi vazifa qilib topshirgan chishtiya va qodiriya tariqatlaridan ijozatli bo'lishiga qaramay, naqshbandiylikka ham qiziqar edi. Imomi Rabboniy, Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlari bilan tanishib, uning suhbatlaridan bahramand bo'lish uchun u zotning dargohiga bordi. Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlari Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlarini ko'rishi bilan undagi yuksak qobiliyatni sezdi va o'z odatiga xos bo'lmagan bir ish qildi. Imomi Rabboniyga "menga intisob qilib, bir muddat xonaqoda qol, suhbatlarimni tingla" deb iltimos qildi. Imomi Rabboniy ham bu taklifni bajonidil qabul qildi va shu tariqa naqshbandiyaga intisobi boshladi.

Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlari, Imomi Rabboniyga O'rta Osiyoda ekan Xojagiy Imkanagiy (q.s.) hazratlariga aytib bergan to'tiqush ro'yosini aytib berdi. O'sha ro'yoda ko'rgan kishisi Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) ekanligiga ishora qildi. Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlari Imomi Rabboniyning o'z huzuriga kelib murid bo'lgani sevinchini bir do'stiga yozgan xatida shunday ifodalaydi: "Sirhinddan Shayx Ahmad ismli ilmi ko'p, amali kuchli bir yigit, bir necha kun biz bilan birga bo'ldi. Unda juda qiziq hollar mushohada etildi. O'ylashimcha, olamni o'z ziyosi bilan oydinlatadigan bir qandil bo'ladi."

Imomi Rabboniy Sirhindiy, Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlarining yonida ikki yarim uch oyga qadar qoldi. O'sha davrda boshidan kechirgan ma'naviy hollarni va tasavvufiy martabalarni



Imomi Rabboniy dahmasining tashqi ko'rinishi

ba'zi maktublarida qayd etib o'tgan. Haj mavsumi o'tgani uchun mamlakati Sirhindga qaytgan Imomi Rabboniy (q.s.), shayxi bilan doim maktublashib turdi, kechirgan ma'naviy hollarini unga bildirdi. Bir muddat keyin yana Muhammad Boqiy Billoh (q.s.) hazratlarini ziyorat qilgan Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlari, bu safargi ziyoratida irshod ijozati (diplom) oldi. Ijozati bo'lgan boshqa tariqatlarni tabarruk va aziz tutgan holda, bundan keyin faqatgina naqshbandiya tariqati yo'lida muridlar tarbiya qilishini bayon etdi.

Irshod hayotiga Sirhindda davom ettirgan Imomi Rabboniy (q.s.) hazratlari muridlariga, do'stlariga va davlat arkoniga maktublar yozdi. Yozgan maktublarida tasavvufiy ta'lim (sayru suluk) va irfoniy tushunchaning nozik masalalariga e'tibor qaratadi.

Davlat arkoniga yozgan maktublarida esa ko'proq islomiy qoidalarga va ahli sunna mazhabiga bog'liqlik kabi umumiy mavzular ustida turar edi. O'sha davrning podshosi Akbarshoh, atrofidagilarning ta'sir va tashviqoti bilan islom va hinduizmni birlashtirib "Dini ilohiy" degan yangi bir din ijod qilgan edi. Ba'zi joylarda musulmon ibodatgohlarini buzib o'rniga hindu ma'badlari quradi. O'sha davrda Hindistondagi ba'zi omi musulmonlar hindu dinining marosimlariga qatnashar, bir qancha musulmon ayollar hindularning "suvchechak kasalligini davolaydi" deb e'tiqod qiluvchi ma'budchalariga duo qilishar edi. Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlari, Hindistondagi bu holni o'z



asarlarida qayg'u bilan qalamga oladi. Uningcha, musulmonlar ibodat qilishda va kiyim kechak kiyishda bid'atlar ijod qilmoqda, so'fiynamo johillar va dunyoparast olimlar jamiyatga zarar bermoqdalar.

Hijriy 1014 (milodiy 1605) yilda Akbarshoh vafot etdi va o'rniga o'g'li Jahongir (h.1014-1037 / milodiy 1605-1627) taxtga o'tirdi. Imomi Rabboniy Ahmad Sirhindiy (q.s.) hazratlari bu o'zgarishga qattiq xursand bo'ldi. Ammo bir muddat keyin Jahongirshohning atrofidagi saroy a'yonlarining fitnasi bilan shoh Imomi Rabboniy Ahmad Sirhindiy (q.s.) hazratlarini bir yilga zindonga tashladi. Keyinroq ozod bo'lgan Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlari, umrining oxirgi yillarini mamlakati Sirhindda o'tkazdi va u yerda vafot etdi. "Maktubot", "Mabda va Ma'od", "Maorif i ladunniyya", "Mukoshafati g'aybiyya",


Majmua masjidi

"Isbot un nubuvva" va "Raddi Ravofiz" kabi forscha asarlarini meros qoldirdi.

Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlarining shunday so'zlari bor: "Insonlar qiyomat kuni faqatgina shariatdan mas'ul bo'ladilar, tasavvufdan emas. Tariqat va haqiqat, shariatning xizmatidadir. Oldin ahli sunna aqidasiga ko'ra e'tiqodni tuzatish, keyin fiqhni o'rganish lozim. Keyin esa navbat tasavvufga keladi. Xayoliy kashflarga, misoliy suratlarning ko'rinishiga aldanib, ahli sunnat val jamoatning mustahkam e'tiqodidan uzoqlashishdan saqlaninglar!"

"Ramazon oyining oxirgi o'n kunida e'tikofga o'tirdik. Do'stlarni (muridlarni) to'plab dedikki: "Payg'ambarimizga ergashishdan boshqa biron narsaga niyat qilmang. Bizning xilvatga chekinib, xalqdan ayro

tushishimizdan maqsad nima o'zi? Payg'ambarimizga ergashish yo'lida tijorat, dehqonchilik va hokazo dunyoviy ishlar qilishga rozimiz. Ammo payg'ambarimizning sunnatlariga rioya qilinmagan bo'lsa, unda xilvat qilish va xalqdan uzoqlashishning foydasi yo'q. Ya'ni, biz uchun payg'ambar a.s.ga ergashish muhimdir.Tushlarga e'tibor qilmang. Chunki tushlar xayoliy, to'g'ri emas. Shayton kuchli bir dushman, uning hiylalaridan omonda bo'lish qiyin."

Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlariga ko'ra, zikrning g'oyasi, qalbdan g'aflatni ketkazishdir. Bundan tashqari, zikr faqatgina ma'lum bir vird (kunlik duo yoki tasbeh)larni o'qish emas. Diniy qoidalarga va odobiga rioya qilingan holda qilingan savdo-sotiq ham zikr hisoblanadi. Bir ko'zi ojizni yo'ldagi chuqurga tushishdan asrash ham zikrdir, hatto ortiqroqdir. Faqat Allohning ism va sifatlarini eslab qilingan zikr tez ta'sir qilib, Alloh taologa nisbatan sevgi hosil qilib, Unga tez vosil qiladi.

Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlariga ko'ra "vahdati vujud" "sakr" (ma'naviy sarxushlik) va haddan ortiq muhabbatdan paydo bo'ladi. Tasavvuf yo'lida bu tushunchaning o'rtaga chiqishi tabiiy, hatto yaxshi, ammo u yerda qolmasdan o'tib ketish kerak.

Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlariga ko'ra "vahdati vujud" tushunchasining ustida "vahdati shuhud" martabasi bor. Uning ustida esa bandalik maqomi bor. Bularni shu o'rnaklar bilan izohlaydi: "kunduz quyosh chiqqanda yulduzlar ko'rinmaydigan holga keladi. Bu paytda bir kishining "osmonda yulduz yo'q, faqat quyosh bor" (yoki yulduzlar xayol va quyoshdan farqli emas) deyishi va shunday ishonishi "vahdati vujud" ahlining holiga o'rnak bo'lib, ilmal yaqin martabasidir. Ya'ni, Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlariga ko'ra "vahdati vujud" idrokning yanglishidir. "Osmonda quyoshdan boshqa bir narsa ko'rmayapman, ammo bu vaziyat yulduzlarning yo'qligi ma'nosiga kelmaydi, yulduzlar bor faqat quyoshning kuchli nuri sababi bilan ular ko'rinmaydigan holga kelgandir" deb o'ylagan kishi esa, "vahdati shuhud" holiga o'rnak bo'lib, aynal yaqin martabasidir. Agar bu kishining ko'rishi kuchaysa quyosh bilan yulduzlarni alohida ko'ra olsa, bu ikkalasidan ham yuqori martaba bo'lgan "haqqal yaqin" (bandalik) martabasidir.

Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlari bir maktubida (Maktubot, 1-jild, № 33) shunday deydi: "Solih zotlardan biri tushida shaytonni bekor o'tirganini ko'rdi. Shayton insonlarni to'g'ri yo'ldan adashtirish bilan shug'ullanmayotgan edi. U zot shaytondan buning hikmatini so'radi. Shayton shunday javob berdi: "Bu zamonning yomon olimlari, bu ishda menga juda katta yordam qildilar va meni bu ish bilan mashg'ul bo'lishdan qutqardilar (ya'ni, botil fikrli olimlar odamlarni


Qabri sharifi

to'g'ri yo'ldan uzoqlashtirgani uchun mening ovora bo'lishimga hojat qolmadi)".

Talabalariga "Bayzoviy tafsiri", "Sahihi Buxoriy", "Mishkat ul masobih", "Avorif ul maorif", "Usuli Pazdaviy", "Hidoya" va "Sharhi Mavoqif" kabi ba'zi din kitoblarini darslik sifatida o'qitar edi. Umrining oxirgi paytlarida ham talabalarning ilm tahsili olishiga nihoyatda e'tibor ko'rsatar edi. Madrasa va xonaqoni, olimlar va so'fiylarni birlashtiruvchi bir ko'prik vazifasida ko'rar edi.

Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlari "mujaddidi alfi soniy", ya'ni hijriy ikkinchi ming yillikning mujaddidi yangilovchisidir. Hadisi sharifda bu ummatga, har asrning boshida islom dinini quvvatlantiradigan bir olim kelishi xabar qilinadi. Payg'ambar (s.a.v.) dan keyin boshqa bir payg'ambar kelmaydi. Shu bois undan ming yil o'tib islom dinini har tomondan jonlantiradigan, dinga kirib qolgan bid'atlarni tozalaydigan, asri saodatdagi asl holiga keltiradigan, zohiriy va botiniy ilmlarda haqiqiy ma'noda voris bo'ladigan olim va orif bir zotning kelishi lozim edi. Bu muhim xizmatni Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlari amalga oshirgan.

Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlari shunday deydi: "Taqlid qilishga arziydigan ilm shar'iy ilmlardir. Abadiy najot hanafiy va shofeiyga taqlidga bog'liqdir. Junayd va Shibliyning so'zlari esa faqatgina


Ayni makondagi maqomi

ikkita foyda uchun ishlatiladi. Birinchisi, bu hollar yuzaga chiqishidan oldin bu so'zlarni eshitgan muridlar shavqlanadi. Ikkinchisi, bu hollar yuzaga kelgach muridlar bu so'zlarni o'z hollarining to'g'riligiga dalil qilib ko'rsatadilar. Bu ikki foydadan tashqari, ularning so'zlariga e'tibor qilinmaydi."

"Mabda va ma'od" nomli asarida sunnatlarga amal qilish va bid'atlardan saqlanish borasida shunday deydi: "Sunnat bilan amal qilmoq va bid'at, xurofotdan, ayniqsa, sunnatni bekor qiladigan bid'atdan saqlanish kerak. Payg'ambar (s.a.v.) shunday buyurganlar: "Kim dinimizda yangi narsa (bid'at)ni o'ylab topsa, u rad qilinadi." Din kamolga erishgan va tugallangandan keyin unga ba'zi narsalarni to'qib qo'shgan va shu bilan dinni tugallamoqchi bo'lgan kishilar adashadi. Uydirgan bu xurofotlari bilan sunnatning bekor bo'lib ketishidan hech xavotirlanmaydilar. Masalan, sallaning uchini ikki yelkaning orasidan orqagan tushirish sunnatdir. Ba'zilar sallaning uchini chap tarafdan osiltirib qo'yishni ma'qul ko'rganlar va bu bilan mayyitga o'xshashni ko'zda tutganlar. Bu ishda ko'pchilik ularga ergashgan. Ammo bilmaydilarki, bu ish bir sunnatni yo'q bo'lishiga sabab bo'ladi, bid'atga olib boradi va haromga yetaklaydi. Payg'ambar (s.a.v.)ga o'xshash, bir o'likka o'xshashdan ko'ra afzaldir. U zot (s.a.v.) "o'lmasdan burun o'lish" sharafiga noil bo'lgandirlar. Agar bid'atchilar o'likka o'xshashni istasalar, unda ham yana payg'ambar (s.a.s)ga o'xshaganlari yaxshiroqdir. Qizig'i shuki, o'likning kafaniga salla qo'yish zotan bid'at. Sallaning uchi masalasi ham bid'atdir. Keyingi olimlardan ba'zilari biror olim vafot etganida, uning kafaniga (mayyitning boshiga) salla o'rashni maqbul ko'rishgan. Kaminaga ko'ra esa, dinga qo'shimcha qo'shish, nash qilish, ya'ni sunnatni

bekor qilishdir. Janobi Haq bizni hazrati payg'ambar (s.a.v.)ning sunnatiga ergashishda sobitqadam qilsin. Sunnatning manbasi bo'lgan payg'ambar (s.a.v.)ga salovat va salomlar bo'lsin."

Ramazon oyining oxirgi o'n kunligida e'tikofga o'tirdik. Do'stlarni (muridlarni) to'plab dedikki: "Payg'ambar (s.a.v.)ga ergashishdan boshqa bir narsaga niyat qilmang. Bizning tarki dunyo qilib xalqdan uzoqlashishimizdan nima naf? Payg'ambar (s.a.v.)ga ergashish yo'lida tijorat, dehqonchilik kabi dunyoviy ishlarga bog'lanishga rozimiz. Ammo payg'ambarga ergashish sababi bo'lmasa xilvat va xalqdan uzoqlashishning foydasi yo'q".

Shunday deganlar: (to'rt unsurdan) havo unsuri ruh bilan aloqadordir. Shu bois sayru suluk soligi havo maqomiga yuksalib yetishgani zamon, bu havoni Haq taolo deb o'ylaydi va unga tutilib mubtalo bo'lib qoladi. Xuddi ruh maqomida bu ko'rinish va fikrning paydo bo'lishi va solikning unga tutilib qolganidek. Mashoyixdan biri shunday degan:





"O'ttiz yil Haq taolo deb o'ylab ruhga sig'indim. U maqomdan o'tkazib yuksaltirganlarida to'g'ri yanglishdan ajraldi."

Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlarining ibodat hayoti shunday edi. Manbalarda bayon qilinishicha, Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlari yoz, qish safarda va uyda ko'pincha kechaning yarmidan keyin, ba'zan kechaning uchdan ikki qismi o'tgach o'rnidan turar, o'sha vaqtda o'qilishi sunnat bo'lgan duolarni o'qir, mukammal bir tahorat olar edi. Tahorat olar ekan, boshqa bir kishi unga suv quyib turishini istamas edi. Tahorat suvini tejab ishlatar, qiblaga qarab tahorat qilishga ahamiyat berar edi. Faqat oyoqlarini yuvar ekan shimolga yoki janubga burilar edi. Har tahorat olganda misvok ishlatar edi. Har a'zoni uch marta yuvar, tomchilamasligi uchun har gal qo'li bilan suvni artar

edi. Tahoratda ishlatilgan suvning toza notoza ekanligi bahsli bo'lgani uchun ehtiyot yuzasidan shunday qilar edi. Har bir a'zoni yuvishda tahorat duolarini o'qirdi.

Tahoratdan keyin Tohajjud namozini boshlar edi. Tom ma'noda huzur halovat bilan uzun suralarni o'qib Tohajjud namozini ado etar edi. Ilk paytlarda Tohajjud namozida "Yosin" surasini qayta qayta o'qir edi. Hatto bu surani bir namozda sakson marta o'qigan paytlari ham bo'lar edi. Oxirgi paytlarda ko'proq namozda Qur'oni karimni xatm qilardi. Tohajjud namozini ado etgach xushu' bilan muroqaba va tafakkurga o'tirardi. Tongdan ikki-uch soat oldin sunnatga amal qilib bir muddat yotar edi. Keyin tong otmasdan yana uyg'onib, bamdod namozini o'qir edi. Bamdod namozining sunnatini uyda o'qir, sunnat bilan farz orasida ovoz chiqarmay "Subhanallohi va bihamdihi, subhanallohil aziym va bihamdihi" duosini qaytarar edi. Bamdod namozining farzini o'qigach, ishroq vaqtigacha masjidda do'stlari bilan muroqaba halqasida o'tirar, keyin uzun suralar tilovat qilib, ikki salom bilan to'rt rak'at ishroq namozini ado etar, fazilatli tasbeh va duolar o'qish bilan band bo'lar edi. Keyin uylariga borar, ahli oila va bolalarining ahvolini so'rar, qilinishi kerak bo'lgan ishlarni aytar edi. Keyin xonasiga kirib Qur'on o'qir edi. Keyin talabalarini chaqirib, ularning ahvolini so'rar edi. Ularga oliy maqsadni ko'zda tutishni, sunnatga amal qilishni, zikr va muroqabada davom etishni, ma'naviy hollarini sir tutishni, fiqh kitoblarini o'qishni nasihat qilar edi.

Suhbatlarning ko'pi sukut bilan kechar edi. Suhbatlarida hech kim g'iybat qilinmas, kamchiliklari aytilmas edi. Choshtgoh namozini xonasida sakkiz rak'at qilib o'qir, keyin talabalar va farzandlari bilan birga ovqatlanar edi. Ovqat duosining orqasidan Fotiha o'qish hadislarda bo'lmagani uchun Fotiha o'qimas edi.

Peshin namozida to'rt rak'at sunnat, to'rt rak'at farz, ikki rak'at so'nggi sunnatni o'qir, uning ortidan yana to'rt rak'at sunnat o'qir edi. Peshin namozidan keyin Qur'on hofizidan bir juz' Qur'oni karim tilovati eshitar edi. Talabalarga beriladigan dars bo'lsa saboq berar edi. Asr namozini ilk vaqtida ado etar, ilk sunnatini tark qilmas edi. Asr namozidan keyin talabalari bilan muroqabaga o'tirar, muridlariga qalban tavajjuh qilar edi.

Shom namozini ilk vaqtida ado etar, farzdan keyin turmasdan o'n marta ko'nglida "La ilaha illallohu vahdahu la sharika lah..." duosini oxirigacha o'qir edi. Farz va sunnatlardan keyin "Allohumma antas salam va minkas salam. Tabarokta ya zal jalali val ikrom" duosidan boshqa ortiqcha duo o'qimas edi. Shom namozining ikki rak'at sunnatidan keyin Avvobin namozini to'rt yoki olti rak'at qilib o'qir edi. Xuftonning farzidan oldin to'rt rak'at sunnatni o'qir, farz va ikki rak'atlik sunnatdan

keyin takror to'rt rak'at sunnat o'qir edi. Vitr namozining ilk rak'atida ko'pincha "A'lo" surasini, ikkinchi rak'atida "Kofirun" surasini, uchinchi rak'atida "Ixlos" surasini o'qir edi. Hanafiylikning qunut duosiga shofeiylikning qunut duosini ham ilova qilar edi. Vitr namozini ba'zan xufton namozidan, ba'zan esa Tohajjud namozidan keyin ado etar edi. Xufton namozini va vitr namozini ado etgach darrov yotar edi. Yotishdan oldin o'qilishi kerak bo'lgan duolarni o'qir edi. Namozlarda doimo ixtiyoriy ravishda imomlik qilar edi. Bu borada shunday der edi: "Shofeiy va molikiy mazhablariga ko'ra Fotihani o'qimasdan namoz bo'lmaydi. Shu bois imomning orqasida turganlar ham Fotiha o'qiydilar. Bunga dalil o'laroq ko'plab sahih hadislar bor. Ammo Imomi A'zam Abu Hanifa hazratlari "Imom o'qigan Fotiha jamoat uchun ham o'qilgan hisoblanadi" dedi va jamoatning Fotiha o'qishini durust deb bilmadi. Mazhablardagi bu farqli rivoyatlarni birlashtirish maqsadida imom bo'lishni ixtiyor qildim." Taroveh namozidan tashqari hech bir nafl namozini jamoat bilan ado etmas edi. "Nafl namozlarini jamoat bilan qilish makruhdir" derdi.

Bemorlarni va qabrlarni ziyorat qilar, ularning haqiga duo qilar edi. Chaqirilgan joylarga borar, lekin gunoh qilinadigan majlislarga bormas edi. Diniy qoidalarga va ahli sunnat olimlarining qarashlariga zid bo'lgan narsalarni qabul qilmas edi. Shunday der edi: "Ma'naviy hollar, shariatga bog'liqdir, shariat esa ma'naviy hollarga bog'liq emas, chunki shariat sog'lom va aniqdir, to'g'riligi vahiy bilan sobitdir. Hollar esa taxminiydir, kashf va ilhom bilan sobitdir." Moturidiya olimlarining qarashlarini Ash'oriya olimlarining qarashlaridan ustun tutar edi. Shunday der ediki: "Moturidiya buyuklari so'zlariga falsafa qorishtirishdan ancha uzoq. Ilmlarini payg'ambarlik nuridan olishga yanada yaqindirlar." Sahv holini (hushyorlik) sakr holidan (ma'naviy sarxushlik) afzal ko'rar edi. Insonlar orasiga aralashib yuradigan valiy kishini, uzlatga chekinadigan valiy kishidan ustun ko'rar edi.

Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlari hijriy 1034 (milodiy 1624) sanasida Hindistonning Sirhind shahrida vafot etdi. Qabri Sirhind xalqi orasida "Ravza sharif" nomi bilan mashhurdir. U kishidan keyin ma'naviy tasavvuf yo'lini o'g'li va xalifasi Muhammad Ma'sum Sirhindiy hazratlari davom ettirgan.



# 24. MUHAMMAD MA'SUM SIRHINDIY (Q.S.)



Hijriy 1007 (milodiy 1599) sanasida Hindistonning Sirhind yaqinlaridagi bir joyda Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlarining uchinchi farzandi bo'lib dunyoga kelgan Muhammad Ma'sum Sirhindiy hazratlari bolaligidanoq diniy ilmlardan tahsil ola boshladi. Peshqadam ustozlari otasi Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlari, akasi Muhammad Sodiq va otasining xalifalaridan Muhammad Tohir Laho'riy edi.

Uch oyda Qur'on hofizi bo'lib yetishadi, o'n bir yoshda otasiga intisob etib tasavvufiy ta'limini boshlaydi, o'n olti yoshga kirganda diniy ilmlar tahsilini tugallaydi. Undan keyin ham talabalarga madrasa usulida diniy ilmlar o'qitishni hamda tasavvuf yo'lida ilgarilagan Muhammad Ma'sum Sirhindiy hazratlari, Anatoliyadan Hindistonga kelib Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlariga murid bo'lgan Safar Ahmad Rumiyning qiziga uylandi. Hijriy 1028 (milodiy 1619) yilda Boburiy hukmdor Jahongir Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlarini zindonga tashlaganida yigirma yoshda bo'lgan Muhammad Ma'sum Sirhindiy hazratlari otasidan uzoq qoldi, u bilan maktublashib turdi. Hijriy 1032 (milodiy 1623) yilda Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlari tushida jubbasining o'zidan ajralib o'g'li Muhammad Ma'sum Sirhindiy (q.s.)ga kiydirilganini ko'rgach o'zidan keyin irshod maqomiga o'g'liga nasib qilishi, jubbaning qayyumlik ya'ni qutbul-aqtoblik jubbasi


Rabboniy majmuasi ichidagi Muhammad Ma'sum dahmasi

ekanligini bir maktub orqali o'g'illariga yetkazdi ("Maktuboti Imomi Rabboniy", 3-jild, № 104).

Hijriy 1034 (milodiy 1624) yilda Imomi Rabboniy Sirhindiy (q.s.) hazratlari vafot etgach, uning o'rniga xalqni irshodga boshlagan Muhammad Ma'sum Sirhindiy (q.s.) hazratlari, yaqindagi muridlarini suhbat bilan, uzoqdagilarini esa maktub orqali irshod qilishga davom etdi. H.1050 (m.1641) yil onasi ham vafot etdi. Bir yil o'tib otasining tugallanmay qolgan ba'zi qaydlarini to'plab "Mukoshafati g'aybiyya" nomli kitob holiga keltirdi. H.1063 (m.1653) yilda o'sha paytgacha yozgan 239 maktubini tartibga solib, "Maktuboti Ma'sumiyya"ning birinchi jildini tayyorladi.

H.1065 (m.1655) yilida Samane shahrining Toj Mahmud ismli boshqaruvchisi Islomga qarshi munosabatda bo'lgach, xalq uning diniy jazolantirish kerakligini talab qila boshladi. Faqat hukmdor Shohjahonning o'g'li va hokimiyatni o'z qo'liga olish harakatida bo'lgan shahzoda Doro Shukuh do'sti va ko'kaldoshi bo'lgan Toj Mahmudni bu jazodan qutqarmoqchi edi. Agar Toj Mahmud jazolanmasdan qolsa, bu xalq orasida yomon o'rnak paydo qilishini, boshqa muammolarga yo'l ochishini o'ylagan Muhammad Ma'sum Sirhindiy (q.s.) hazratlari, Sirhinddan Dehliga kelib, jazoning amalga oshirilishi uchun harakat qildi. Doro Shukuh Islom va hinduizm tushunchalarini qiyoslagan


Qabri sharifi

"Majma ul-bahrayn" nomli bir asar yozgan. Yana hindlarning mashhur asari "Upanishadlar"dan ba'zi bo'limlarni sanskritchadan forschaga "Sirri Akbar" nomi bilan tarjima qilgan edi. Uning hindlar bilan yaqin munosabatining Akbarshoh davri boshqaruvidagi kabi "dini ilohiy"ga o'xshagan yangi bir ta'limotning boshlanib ketishidan xavfsiragan Muhammad Ma'sum Sirhindiy (q.s.) hazratlari, Shohjahondan keyin taxtga Doro Shukuh emas, Islomga qattiq bog'liqligi bo'lgan Avrangzebning o'tirishini xohlar edi.

Hijriy 27 Zulqa'da 1067 (milodiy 6 sentyabr 1657) sanasida hukmdor Shohjahon jiddiy xastalikka uchragach, uning to'rt o'g'li orasida taxt g'avg'osi boshlandi. Bu paytda Muhammad Ma'sum Sirhindiy (q.s.) hazratlari 22 zulhijja 1067 yilda Sirhinddan ba'zi yaqinlari va muridlari bilan birgalikda haj ziyorati uchun yo'lga chiqishdi. Hindistondagi Surat portidan kema orqali Hijozga bordi. Hijriy 1068 (mil.1658) yilda Makka va Madina shaharlarida qolgan Muhammad Ma'sum Sirhindiy (q.s.) hazratlari u yerda yashagan ma'naviy hollarni muridlariga anglatdi. O'g'li Muhammad Ubaydulloh bu hollarni "Yavokit ul haramayn" nomli arabcha kitobida tartib berdi.

Hindistonning taxt g'avg'osida Avrangzeb g'olib kelgach taxminan h.1069 (m.1658) yilda Hijozdan Hindistonga qaytgan Muhammad Ma'sum Sirhindiy (q.s.) hazratlariga Jumodul avval hijriy 1069 (mi-

lodiy fevral 1659) yilda Avrangzeb tomonidan uch yuz ashrafiy pul hadya qilindi. Hajda qalamga olingan "Yavokitul haramayn" nomli asar Hindistonda arabchani bilmagan talabalarning iltimosiga ko'ra, Muhammad Shokir ibn Badriddin Sirhindiy tomonidan hijriy 1071 (mil.1661) "Hasanat ul haramayn" nomi bilan forschaga o'girildi. Bu paytda davrning hukmdori bo'lgan Avrangzeb Olamgir ham Muhammad Ma'sum Sirhindiy (q.s.) hazratlariga intisob qilib murid bo'ldi. Muhammad Ma'sum Sirhindiy (q.s.) hazratlari Avrangzebning ma'naviy ta'limini o'g'li Sayfiddin Sirhindiyga havola qildi va bu ta'lim uchun o'g'lini taxminan h.1076 (m. 1665-66) yilda Sirhinddan Dehliga yubordi. H.1072 (m.1662) yilda Muhammad Ma'sum Sirhindiy (q.s.) hazratlari ba'zi maktublarni tartibga keltirib "Maktuboti Ma'sumiyya" ning ikkinchi jildi, bir yildan keyin esa uchinchi jildini yozdi.

Muhammad Ma'sum Sirhindiy (q.s.) hazratlarining asarlari: "Maktuboti Ma'sumiyya" forscha va uch jilddan iborat; "Hasanot ul haramayn" Muhammad Ma'sum Sirhindiy (q.s.) hazratlarining Makka va Madinada boshidan kechirgan ma'naviy hollariga doir asardir. O'g'li Muhammad Ubaydulloh tartib qilgan; "Azkori Ma'sumiyya" Muhammad Ma'sum Sirhindiy (q.s.) hazratlarining zikr va nafl ibodatlarining fazilati va muayyan vaqtlarda o'qiladigan virdlarga doir forscha bir asardir.

Muhammad Ma'sum Sirhindiy (q.s.) hazratlarining ba'zi so'zlaridan namunalar: "Namoz, bandani Janobi Haqqa yaqinlashtiradigan ibodatlarning eng ulug'idir. Namoz so'ngsiz qudrat sohibi Janobi Haqdan bir nishondir. Namozdagi yaqinlikni boshqa joyda topib bo'lmaydi. Namozda banda bilan Alloh taolo o'rtasidagi pardalar ko'tariladi. Shuning uchun namoz "Mo'minning me'roji" deya qadrlangan. Kishi namozni qanchalik xushu' bilan ado etsa uning me'roji ham shu qadar mukammal bo'ladi. Bu esa namozda sunnati soniyaga qanchalik rioya qilganiga bog'liqdir... Namoz faqatgina biz bilgan harakatlardan iborat emas. Namozning g'ayb olamida bir haqiqati bordirki, butun haqiqatlarning ustidadir."

"Banda, Haq taoloni zikr qilganda Janobi Haq ham uni zikr qiladi. Chunonchi, oyati karimada shunday buyuriladi: "Bas, Meni yod etingiz, (Men ham) sizlarni yod eturman!" (Baqara, 152). Banda Janobi Haqni davomli zikr qilgani sayin Janobi Haq ham uni doimo zikr qiladi. Parvardigorimizning doimo bandasini zikr qilishidan va bandaning ham doimo ilohiy fayzlarga noil bo'lishidan ham ulug'roq saodat bormi?!"

"Bizning pirlarimiz bo'lgan naqshbandiya shayxlarining yo'llari sunnati soniyani mahkam ushlash va bid'atlardan qochishdir. Bu xojagon ulug'larining kitob va risolalarida ham ochiqcha ko'riladi. Bu haq yo'l ezgulikni tavsiya qilmoq, yomonlikdan saqlanish, Allohni



uchun sevmoq, Alloh uchun bug'z etmoq va Alloh yo'lida jiddu jahd etmoqdirki, bularning hammasi payg'ambar (s.a.v.)ning sunnatlaridir, hatto dinning muhim shartlaridir. Shunday ekan, amri bil ma'rufni tark etish  haq yo'ldan chiqish demakdir.

"Bolam! Umrning eng qadrli payti  yoshlik zamonidir. Insonning kuch va quvvatga to'lgan, a'zolarining sog'lom bo'lgan bu kunlar o'tar ketar va umrning eng zaif zamoni – keksalik vaqti kelib yetadi. Afsuski, insonlar eng sharafli qozonch bo'lgan ma'rifatulloh (Allohni tanish) ishini qarilik yillariga havola qilishadi. Umrining eng aziz vaqtlarini eng razil narsa bo'lgan hoyu havasga sarf qilishadi. Shuni unutmaginki, "ertaga qilaman deganlar halok bo'lganlardir!".

"Umr bir necha kunlikdir, ammo abadiy mulk (jannat)ga umrni qadrlash orqali erishiladi. Shunday ekan, aziz qardoshlarim umrlarini behudaga sarflamasinlar! Inson bolasi hech qachon mol mulkning oziga qanoat qilmaydi. Holbuki, mol mulkning kamligi, hisob kitobning ham qisqa va oson bo'lishini ta'minlaydi."

Muhammad Ma'sum Sirhindiy (q.s.) hazratlari umrining oxirgi kunlarida yozgan bir maktubida shunday deydi: "Faqir Muhammad Ma'sum bu dunyodan ketayapti. So'nggi nafasida iymon bilan ketishi uchun duolaringiz bilan unga yordam qilingiz!".

9 Rabbiul avval hijriy 1079 (milodiy 17 avgust 1668) yil Sirhindda vafot etgan Muhammad Ma'sum Sirhindiy (q.s.) hazratlari, otasining qabridan yuz metr uzoqlikdagi bir joyga dafn qilindi. U zot muxlislari orasida "Urvat ul-vusqa" va "Qayyumi soniy" sifatlari bilan tilga olinar edi. Sirhinddagi dargohda Muhammad Ma'sum Sirhindiy (q.s.) hazratlarining o'rniga u kishining o'g'li Sayfiddin Sirhindiy hazratlari o'tib irshodga davom etdi. Boshqa bir mashhur muridi va xalifasi, Istanbul Ayyub al Ansoriy qabristoniga dafn etilgan Muhammad Murod Buxoriy hazratlaridir.



# 25. SAYFIDDIN SIRHINDIY (Q.S.)



Rabboniy majmuasida Sayfiddin Sirhindiy dahmasi. Qabri sharifi

Shayx Sayfiddin Sirhindiy (q.s.) hazratlari Imomi Rabboniy (q.s.) ning nevarasi, Muhammad Ma'sum (q.s.) hazratlarining o'g'lidir. Hijriy 1049 (milodiy 1639) yilda Sirhindda dunyoga keldi. Yoshligida diniy bilimlarni tahsil oldi. Tasavvuf yo'lida yuksak darajalarga erishdi.

Otasining amri bilan Sulton Olamgir Avrangzebning ma'naviy tarbiyasi uchun Dehliga kelganida shaharning kirishida rasm va haykallarni ko'rdi. Shayx Sayfiddin Sirhindiy (q.s.) hazratlari botil inonchlarning ramzi bo'lgan bu narsalarni olib tashlanmagunicha shaharga kirmadi. Mamlakatda urf bo'lgan ko'plab bid'atlarni sultonga aytib, hammasiga chek qo'ydi. Shu zaylda Islom Hindistonda tobora kuchaydi.

Bir kuni Sulton Sayfiddin Sirhindiy hazratlarini xususiy hovlisiga taklif qiladi. Bog'ning o'rtasida juda ham chiroyli hovuz bor edi. Hovuzning chekkasida oltindan baliq shakllari yasalgan va ularning ko'zlari yoqut va olmos kabi qimmatbaho toshlardan qilingan edi. Shayx Sayfiddin Sirhindiy (q.s.) hazratlari bu xil zeb ziynatlar Islomda maqbul bo'lmagani bois sultondan oltin baliq shakllarini olib tashlanishini talab qildi. Oltin zeb ziynatlar olib tashlangach sultonning oldiga kelib o'tirdi.

Avliyolikdan nasibasi bo'lgan sulton Shayx Sayfiddin Sirhindiy (q.s.) hazratlarining bu tarz xatti harakatlaridan xursand bo'lib: "Allohim! Mening zamonimda shunday sevikli bandalaringni bor qilganing uchun Senga benihoya hamdu sanolar bo'lsin!" deb shukr qilar edi.

Shayx Sayfiddin Sirhindiy (q.s.) hazratlari sulton Olamgir Avrangzebning ma'naviy holatini va bosib o'tgan bosqichlarni otasi Muhammad Ma'sum hazratlariga bildirar va undan kelgan topshiriqlarga ko'ra harakat qilardi. Sulton Olamgir Avrangzeb bilan uzoq vaqt suhbatlar qilar, otasidan kelgan xatlarni unga izohlaganda, sulton ham u zotni samimiyat bilan tinglardi. Shayx Sayfiddin Sirhindiy (q.s.) hazratlarining forscha maktublari "Maktuboti Sayfiyya" (Maktuboti sharifa) nomi bilan bir jildda tartib berilgan. Bu maktublardan 18 tasi podshohga yozilgan. Sulton Olamgir Avrangzeb Shayx Muhammad Ma'sum (q.s.) hazratlariga murid bo'lgan, ma'naviy ta'limini esa Shayx Sayfiddin Sirhindiy (q.s.) hazratlarining suhbat va nazoratida davom ettirgan edi.

Sulton Olamgir Avrangzeb hanafiy fiqh kitoblarida tarqoq holda o'rin olgan kuchli fikr qarashlarni hukm va fatvolarga binoan yangitdan tasnif etilib tartibga solinishini buyurdi. Shu maqsadda 40 kishilik bir hay'at tuzdi. Bu olimlarning hamkorligi natijasida 1664-1672 yillari orasida "Al-Fatoval-hindiya (Olamgiriya)" nomli asar dunyoga keldi.

Shayx Sayfiddin Sirhindiy (q.s.) hazratlarining huzuri doimo gavjum bo'lar edi. Shundayki, bir kuni Sulton Olamgir Avrangzebning o'g'li Muhammad A'zamshoh, u zotning tavajjuhiga mazhar bo'lish uchun huzuriga kelganida, eshikdagi tiqilinchdan ancha zahmatlar chekib zo'rg'a o'ta oldi. Hattoki, bu tiqilinchda boshidan sallasi tushdi, kiyimi bir joyga ilinib qoldi. Hazratning huzuriga zo'rg'a kirib, tavajjuhiga va nazariga noil bo'ldi. Otasining yoniga qaytgach, boshidan kechirgan holatni anglatdi. Sulton Olamgir Avrangzeb eshitib juda sevindi: "Alhamdulillah, mening o'lkamda sultonlar va farzandlari hatto huzuriga qiyinchilik bilan kiradigan ulug' valiy zot bor!" dedi.

Shayx Sayfiddin Sirhindiy (q.s.) hazratlari shunday deydi: "Eski dushmanimiz bo'lgan bu olchoq dunyo, xoh do'sti, xoh dushmani bo'lsin hech kimni o'z holiga tashlab qo'ymaydi va hech kimga achinmaydi. Hammani aldab, oxirida vafosizlarcha va abadiyat insonni tark etib ketadi. Aqlli inson shu kishiki, bir necha kunlik umrida Allohga bandalik qilib, U va'da qilgan boqiy soadat yo'lini tutadi."

Shayx Sayfiddin Sirhindiy (q.s.) hazratlari 47 yoshda hijriy 1096 (milodiy 1685) sanasida vafot etdi. Qabri shariflari Hindistonning Sirhind shahrida, bobosi va otasi bilan ayni bog'dadir.

# 26. NUR MUHAMMAD BADAYUNIY (Q.S.)



Nur Muhammad Badayuniy (q.s.) hazratlari Hindistonning Badayun shahrida tug'ilgan. Shayx Sayfiddin Sirhindiy (q.s.) hazratlaridan ma'naviy ta'lim olgan. Shuningdek, ulug' olim Hofiz Muhammad Muhsindan ham ilm tahsil olgan.

Nur Muhammad Badayuniy (q.s.) hazratlari taqvo sohibi bo'lib, diniy farmonlarga jiddiyat bilan amal qilardi. Shubhali narsalardan va haromlardan ehtiyot bo'lish borasida nihoyatda e'tiborli edi. Sunnat amallarga bog'liq edi. Bir kuni tahoratxonaga bilmasdan o'ng oyog'i bilan kiradi. Buning ta'sirida uch kecha kun ma'naviy qabz holiga tushib qoladi. G'ofil insonlarning uni maqtashidan ham tanqididan ham holi o'zgarmas edi. U zot har doim Janobi Haqqa taslimiyat holida bo'lar edi.

Gap so'zlari va harakatlarida o'lchovli xatti harakat qilar edi. Uning talabasi Mazhar Joni Jonon (q.s.) shunday deydi: "Bir kuni ustozimning so'zi bilan kunjut ildizini dori qilish uchun ezayotgan edim. Ustozim: "Ezildimi?" deb so'radilar. – Ha, dedim. Ustozim muborak qo'li bilan tekshirib: "Hali ezilmabdi" degach, shunday tanbeh berdilar: "Biror narsa haqida surishtirmasdan, aniqlamasdan qat'iy gapirmaslik kerak. Aks holda yolg'on bo'lib qoladi."

Rivoyatga ko'ra, Nur Muhammad Badayuniy (q.s.) hazratlarining bir qo'shnisi do'kon ochib, qoradori sota boshlaydi. Nur Muhammad Badayuniy (q.s.) hazratlarining muridlari unga borib: "Nega qoradori sotyapsan?" deb unga jahl qilib, do'konini buzadilar. Buni eshitgan





Nur Muhammad Badayuniy (q.s.) hazratlari: "Bunday noqonuniy ishni to'xtatish davlatning ishi, bizning ishimiz emas. Siz nega do'konini buzdingiz?", deb do'kon egasiga tovon puli to'laydi, muridlariga u odamdan kechirim so'rashlarini aytadi. Do'kon egasi bunday oliyjanob muomalani ko'rgach, tavba qilib Nur Muhammad Badayuniy (q.s.) hazratlariga murid bo'ladi.

Nur Muhammad Badayuniy (q.s.) hazratlari shunday der edi: "Ma'naviy kamolotning chegarasi yo'q. Cheklangan va o'tkinchi umrimizni shunga sarflashimiz kerak! Taqvoga rioya qilgan kishining Haq do'stligi yo'lida yuksak darajalarni bosib o'tishi aniqdir." Dunyoparast bir kishi, u zotdan biror kitob omonat so'rasa, berar edi. Kitob qaytib kelganida biror joyga qo'yar va uch kun kutardi. U g'ofil kishidan kitobga yuqqan toshbag'irlik va g'aflat tarqaguncha kutar, keyin olib o'qir edi.

Nur Muhammad Badayuniy (q.s.) hazratlari hijriy 1135 (milodiy 1722) yilida Dehlida vafot etdi. Maqbarasi Dehlining Nizomiddin mahallasi, stadion yo'li, Maqbarai Panjpirondadir. Nur Muhammad Badayuniy (q.s.) hazratlaridan keyin u kishining o'rniga Mazhar Joni Jonon (q.s.) ma'naviy yo'lni davom ettirgan.

## 27. MAZHAR JONI JONON (Q.S.)

Shamsiddin Habibulloh Mirzo Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlari hijriy 1113 (milodiy 1701) yilda tug'ilgan. Bir qancha olimlardan islomiy ilmlar olgan. Yoshligida Nur Muhammad Badayuniy (q.s.) hazratlariga murid bo'lgan. Ustozidan keyin uning irshod xizmatlarini davom ettirgan Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlari, bu yo'lda ko'p insonlar tarbiyalab voyaga yetkazdi.

Ulug' olim Shoh Valiyulloh Dehlaviy u haqda shunday deydi: "Hozirgi davrda Mirza Mazhar Joni Jonon kabi zot hech bir yerda yo'qdir. Kimda kim tasavvufiy maqomlarni orzu qilsa uning huzuriga borsin!". Shoh Valiyulloh Dehlaviyning ba'zi talabalari ham ustozlarining tavsiyasi bilan Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlariga borib murid bo'lishardi.

Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlari ko'plar murid va xalifa yetishtirdi. Ularni maktublari bilan ham irshod qildi. Bu maktublarda so'ralgan kalom, fiqh va tasavvufga oid savollarga bergan javoblari jamlangan.

Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlari nihoyatda kamtarlik bilan shunday der edi: "Bizdan islomga muvofiq bo'lmagan bir ish ko'rsangiz, darhol bizni ogohlantiringiz!".

Talabalariga ham shunday tanbeh berardi: "Bir mo'min, doimo bandalik vazifalarini bajarish uchun g'ayrat qilmog'i kerak. Har doim o'limga tayyor turishi lozim. Mo'min ko'ngil dunyosidagi butun nafsoniy orzularini bartaraf etgach, o'lim unga ilohiy bir hadya bo'lib keladi. Zero, uning bu holi Janobi Haqqa va Rasululloh (s.a.v) yetishmoq uchun vasiladir".

Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlari shunday der edi: "Ramazoni sharif oyi zikr bilan hushyor o'tkazilsa, yilning qolgan qismida ham bu go'zal hol davom etadi. Agar bu oyda bir kamchilik va erinchoqlik bo'lsa, buning izi butun yil bo'yicha ko'rinadi." Latoif zikri haqida shunday der edi: "Qalbning harakat qilishi o'ta zarur emas, maqsad Allohga yo'nalishdir".



Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlariga davlat odamlaridan biri Hindistonning mashhur mevasi bo'lgan mangodan bir qancha hadya qilib jo'natibdi. U qabul qilmagach, hech qo'ymagan edi. Shunda u zot ikki dona mangoni olib qolganini qaytaradi va: "Bu faqirning ko'ngli bularni qabul qilishni istamaydi", deydi. Birozdan keyin uning yoniga bir bog'ning egasi kelib: "Falon hokim, bizdan zulm qilib olgan mangolarni sizga hadya qildi" dedi. Shunda Joni Jonon hazratlari mazlumning haqqi himoya qilinishi kerakligini ta'kidladi.

Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlari shunday dedi: "Bir kuni jahonning bezagi va koinotning sarvari bo'lgan Payg'ambar (s.a.v)ni tushimda ko'rishga musharraf bo'ldim. U kishi bilan yonma yon uzanib yotardik. Hatto muborak nafaslari yuzimga urilib turardi. Shu payt chanqoq bosdi. Sirhind buyugining o'g'illari, ya'ni Imomi Rabboniy hazratlarining avlodlari ham u yerda edilar. Rasululloh ulardan biriga suv olib kelishini buyurdilar. Men "Yo Rasululloh, ular mening pirimning bolalaridir" dedim. "Ular bizning so'zimizga quloq osadilar" dedilar. Ularning orasidan bir aziz turib suv olib keldi. To'yib





to'yib ichdim. Keyin "Yo Rasululloh! Hazratingiz Mujaddidi Alfi Soniy haqida nima deysiz?" deb so'radim.

"Ummatimdan unga o'xshashi yo'qdir" dedilar. "Yo Rasullulloh! Imomi Rabboniy hazratlarining "Maktubot"i muborak nazaringizdan o'tdimi?" dedim. Shunday dedilar: "Agar undan xotirangda biron narsa bo'lsa o'qi!". Men Imomi Rabboniyning ba'zi maktublarida Alloh taolo uchun "U vara'-ul-vara', keyin yana vara'ul-vara'dir, ya'ni Alloh taolo ulug'larning eng ulug'idir. Aql nimani o'ylasa va nimani tasavvur qilsa, U emasdir" deganini o'qidim. Rasululloh (s.a.v)ga bu o'qiganlarim ma'qul keldi: "Qaytib o'qi!" degach yana o'qidim. Bu hol ancha vaqtgacha davom etdi. Tong otgach ulug'lardan biri kelib menga: "Bu kecha tushimda sizning bir tush ko'rganingizni ko'rdim. Ko'rgan tushingizni menga aytib bering!" degach tushimni aytdim. U hayratlandi. Men ko'rgan bu tushimda, Rasullulloh (s.a.v)ning nafasini va suhbatining barakoti bilan tamoman nur va huzurga g'arq bo'ldim. Bu tushning barakoti bilan o'nggimda ro'y bermagan ne'matga erishdim, necha kunlab ochqamadim va chanqamadim."

Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlari komil darajada zuhd va tavakkul sohibi edi. Dunyo va dunyoparastlardan iloji boricha qochar edi. Sovg'a salomlar berilsa olmas edi. Kamdan kam holatda qabul qilar edi. O'sha zamonning podshohi Muhammad Shoh vaziri Qamariddin Xon orqali Mirza Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlariga xabar jo'natib shunday dedi: "Alloh taolo bizga shunday bir mulk berdiki, xayolidan har nimarsa o'tsa istasalar hadya o'laroq jo'natamiz." Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlari bu taklifga shunday javob berdi: "Alloh taolo Qur'oni karimda "Ayting: «Dunyo lazzati qisqadir." (Niso surasi: 77) deb dunyoning yetti iqlimidagi mol mulkning ozgina bir narsa ekanini bildirdi. Oz narsaga ega bo'lgan yetti iqlimdan biri Hindiston bo'lib, u sening tasarrufing ostidadir. Buning qiymati neki? Buyuklarning himmatining hikmati esa, dunyodan uzoq turishlaridir."

Davlat raiyatidan biri Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlari uchun bir xonaqoh qurdirdi va butun darveshlarning ehtiyojlarini ham ko'tarishini aytib, bu dargohni qabul qilishlarini so'radi. Lekin Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlari buni qabul etmadi: "Biz uchun hamma joy bir xil. Alloh taoloning huzurida hammaning rizqi belgilab qo'yilgan. Vaqti kelgach hamma o'z rizqiga erishadi. Darveshlarning xazinasi sabr va qanoat bo'lib, ularga bu yetarlidir" dedilar.

Navvab Xon Firuzjang, Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlarini qahraton bir qish kunida, ustida eski bir kiyim kiyib yurganini ko'rdi. Uning bu holini ko'rib yig'ladi. Yonidagi odamlariga: "Biz qanday badbaxt insonmizki, buyuklarimizdan bir zot hadya qabul qilmayapdi, biz esa unga xizmat qilishga musharraf bo'lolmayapmiz" dedi. Buni eshitgan Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlari: "Biz boylardan biror narsa qabul qilmaslikka va olmaslikka qaror qilganmiz. Hayot quyoshimiz botishga yuz tutdi, umrimiz bitmoqda. Shu kungacha qabul qilmadik", dedi. Keyin Navvob Xon Firuzjang o'ttiz ming rupiy pul hadya qilmoqchi bo'ldi. U kishi qabul qilmadi va "Biz sizning boyligingizning xo'randasi emasmiz, uni faqirlarga tarqating" dedi.

Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlari vafotiga yaqin ibodatlarini yanada orttirdi. Shunday der edilar: "Alloh taolo lutfu inoyati bilan men faqirning har turli orzuini ehson qildi. Ko'nglimda shahidlikdan boshqa bir orzu qolmadi. Buyuklarimning aksari shahodat sharbatini totmishlardir."

Hijriy 1195 (m. 1781) sanasining muharram oyida bir kecha bir guruh shia qaroqchilari hazratning eshigini taqillatishdi. Uch kishi ichkariga kirishdi. Ularning biri Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlariga miltiq bilan o't ochdi.



Darrov tabib chaqirdilar. Rasmiylar qaroqchilarni qo'lga olish uchun ularning iziga tushdilar. Shayx hazratlari oliyjanob fazilatlarini ko'rsatib shunday dedi: "Janobi Haq shifo topishimni istasa, bu yara albatta tuzaladi. U odam ushlansa, biz undan rozimiz, siz ham kechiring!". Shundan uch kun o'tib Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlari vafot etdi. Qabri Dehlida, eski nomi bilan "Xonaqoi Mazhariyya", yangi nomi bilan "Dargohi Shoh Abulxayrda"dir (manzili: 2358, Shoh Abulxayr Marg, Bozor Chitli Qabar, Turkman Geyt, Dehli.) Vafotidan keyin u kishining o'rniga Abdulloh Dehlaviy hazratlari ma'naviy yo'lni davom ettirdi. Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlarining forscha she'rlari to'planib bir devon holida nashr qilingan. Maktublari esa bir qancha majmua tarkibida bugungacha yetib kelgan.



# 28. ABDULLOH DEHLAVIY (Q.S.)



Majmua Masjidi

Abdulloh Dehlaviy (q.s.) hazratlari hijriy 1156 (m. 1743) yilda tug'ilgan. G'ulom Ali nomi bilan ham tilga olinadi. Yoshligida Dehliga kelib, u yerdagi solih zotlarning suhbatlariga ishtirok etdi. Qur'oni karimni yod olib, islomiy ilmlarni egalladi. Keyin Mazhar Joni Jonon (q.s.)ning dargohiga bordi. Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlari unga: "O'g'lim bizning yo'limiz azob yo'lidir. Sen ma'naviy zavq va shavqlarga to'la bo'lgan joylarga bor!" dedilar. Abdulloh Dehlaviy (q.s.) hazratlari: "Mening orzuim Sizning yo'lingizdir!" degach, Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlari: "Unday bo'lsa, muborak bo'lsin!" dedilar va uni talabalikka qabul qildi. Abdulloh Dehlaviy (q.s.) hazratlari uzoq yillar ustozi huzurida ma'naviy tarbiya topdi. Nihoyat, ustozi unga irshod ijozati berdi.

Abdulloh Dehlaviy (q.s.) hazratlari ustozining vafotidan keyin irshod vazifasiga boshladi. Xonaqohda zikr va muroqabalar bilan birgalikda, fiqh, hadisi sharif, tafsir va tasavvuf darslari ham berardi. Bir qancha mamlakatlardan kelib, u kishiga murid bo'lganlar ko'p edi.

Abdulloh Dehlaviy (q.s.) hazratlari Jaloliddin Rumiyning "Masnaviy" asarini juda ham sevar, bu asardan o'qib suhbatlar qilardi. Bir suhbatdan keyin shunday degandi: "Bu ummat orasida uchta kitobning o'xshashi yo'qdir. Birinchisi, Alloh taoloning Qur'oni karimidir. Ikkinchisi, hazrat payg'ambar (s.a.v)ning so'zlari joy olgan "Sahih

Buxoriy"dir. Uchinchisi esa Mavlono Jaloliddin Rumiyning "Masnaviy"sidir. Qur'on va "Sahih Buxoriy"dan keyin "Masnaviy"ning naziri yo'qdir. Agar bir kishi "Masnaviyi sharif"ga ko'ra amal qilsa, bir tasavvuf piridan ta'lim olmasa ham ma'rifat sirlaridan o'z ulushini oladi. Haqqa yetishganlar qatoridan joy oladi" der edilar.

Abdulloh Dehlaviy (q.s.) hazratlari, Hindistonni inglizlar ishg'ol qilib, mustamlakaga aylantirgan bir davrda yashagan edilar. Shunday deydi: "Bir kuni janoza ta'ziyasi uchun Navvob Shoh Nizomiddinning makoniga bordim. Dehlining mustamlakachi hokimi Charlz Metkalfe ham u yerga kelgan ekan. Majlisdagilarning barchasi unga hurmat bajo keltirib o'rinlaridan turdilar. Men esa turmadim. U o'tirgach uning yuzini ko'rmaslik uchun orqamni o'girdim. U majlisdagilardan mening kim ekanligimni so'radi. Falon bir shayx deb javobladilar. U o'rnidan turib, menga hurmat ko'rsatish uchun yonimga keldi. Uning og'zidan sharob hidi kelayotgan edi. Behuzur bo'ldim. Itni haydagandek uni yonimdan haydadim. U yana menga yaqinlashdi. Qattiq gaplar bilan uni yana o'zimdan uzoqlashtirdim. Oldimga kelishiga imkon bermadim. U o'z makoniga qaytgach, yonidagilarga shunday debdi: "Butun Hindistonda yagona musulmon kishini ko'rdim."

Abdulloh Dehlaviy (q.s.) hazratlari juda ham jo'mard inson edi. Ehson qilar ekan oshkor qilmay, sir tutishga nihoyatda rioya qilar edi. Ulug'larning, ayniqsa, Bahouddin Shoh Naqshband hazratlarining ruhi uchun turli yegulik va shirinliklar tayyorlatib, faqirlarga ikrom qilar edi.

Ro'zador bo'lgan paytda yonida ba'zi insonlar sultonni yomonladi. "Ey voh, ro'zamiz buzildi!" dedi.

Bir talabasi: "Hazrat, siz g'iybat qilmadingiz-ku", deganida, "To'g'ri, g'iybat qilmadik, ammo eshitdik. G'iybatda gapirganga ham eshitganga ham gunohi bir xil" dedi.

Abdulloh Dehlaviy (q.s.) hazratlari, insonlarning shaxsiy xatolarini yashirishni yaxshi ko'rardi. Bir kishi, bir paytlar hazratdan omonat olgan kitobni u kishining o'ziga sotmoqchi bo'ldi. Abdulloh Dehlaviy (q.s.) hazratlari bu kitobni maqtab maqtab sotib oldi. Bir talabasi esa: "Hazrat! Bu kitob zotan sizning kutubxonangizga oid kitob. Hatto muhri ham bor" dedi. Abdulloh Dehlaviy (q.s.) hazratlari: "Kotib, ayni kitobdan bir necha nusxa ko'chirgan bo'lsa kerak" deb bu masalani yopdi va u kishini xijolatga qo'ymadi. Abdulloh Dehlaviy (q.s.) hazratlari, dunyo matosiga aslo e'tibor qilmas edi. Sulton va davlat arkoni u kishining dargohi va ehtiyojlari uchun sarf qilishga hadya sifatida pul jo'natib, hadyani qabul qilishlari uchun

qattiq yalinishardi. Ammo u kishi bu hadyalarni nazokat bilan qaytarar edi.

Abdulloh Dehlaviy (q.s.) hazratlari, shunday der edilar: "Tushlarning eng go'zali Alloh taolo va uning Rasulini ko'rishdir. Faqat bunda ham vahim va xayol andishasi bor. Ya'ni, vahim haqiqat deb qabul qilinishi mumkin. Chunki zikr nurlarining porlashi, muhabbat va ixlos yoki ko'p salovat aytish yoxud hadis ilmi bilan ko'p mashg'ul bo'lish kabi amallar, tushda Rasululloh (s.a.v) suratida ko'rinishi mumkin. Buni tushida ko'rgan kishi esa Rasululloh (s.a.v)ni ko'rdim deb o'ylashi mumkin. Rasululloh (s.a.v)ning boshqa-boshqa shakllarda ko'rinishining sababi ham shu. Agar Madinai munavvarada U zotning go'zal sifatlarini sahobalar bayon etgan haqiqiy ko'rinishda tushda ko'rilsa, bu ulug' saodatdir. Bu orqali ma'naviy va diniy jihatdan kamol topishga sabab bo'ladi."

Abdulloh Dehlaviy (q.s.) hazratlari, bir maktubida tavoze qilib shunday yozgan edilar: "Bu qariyaning umri faqat gunohlar bilan kechdi. Ayniqsa, shikoyat, g'iybat, haqorat, yomonlash, odobsizlik, ustozlarni qadrlamaslik, ularga quloq solmaslik, xushu' va huzurdan mahrum holda qilingan ibodat, tajvidga rioya qilmasdan o'qilgan qiroat, behuda va keraksiz narsalar bilan aralashib tutilgan ro'za, ma'nosi anglamasdan qilingan tilovat, Alloh taoloni eslamasdan o'tgan zamonlar, Allohdan qo'rqmay g'aflatda o'tkazilgan nafaslar amal daftarimizni qoraytirdi. Eh afsus, minglarcha afsus! Biz jahon bog'iga gul to'plash uchun kelib, lekin tikan tashib yuribmiz."

Shunday der edilar: "Saodat asriga (payg'ambar davri) muvofiq bo'lmagan narsaning qimmati yo'q. Qaysi yo'l va qaysi amal bo'lishidan qat'iy nazar, agar Rasululloh (s.a.v)ning sahobalari tutgan yo'lga o'xshamasa, tahlikalidir." Allohning do'stlari qaysi ishni qilishlariga qaramay, azonni eshitganlarida darrov ishini tashlab, namozga chopadilar. Manmanlik ilohlik da'vo qilishga o'xshaydi. Manmanlikning ildizini kovlab qo'porib olmaguningcha Allohga yetisha olmaysan."

Abdulloh Dehlaviy (q.s.) hazratlari, shunday der edi: "Kunlardan bir kun meni do'zax qo'rquvi bosdi. Qattiq mahzun bo'ldim. Keyingi safar tushimga Rasululloh (s.a.v) kirdilar va "Do'zax otashidan qo'rqma! Har kimning bizga muhabbati bo'lsa, u jahannamga tushmaydi" dedilar.

Abdulloh Dehlaviy (q.s.) hazratlari o'lim to'shagida ekan Imom Termiziyning hadis kitobini ko'ksida tutib o'qir edi. Xastaligi ortgach shu vasiyatni yozdirdi. "Doimo Allohni zikr qiling! Haq do'stlariga bo'lgan ixlosingizni avaylab asrangiz! Go'zal axloqli bo'ling va odamlar bilan yaxshi muomalada yashang! Qazo va qadar borasida "qanday?" va "nega?" vasvasasidan voz keching! Din birodarlaringiz bilan doimo

birlik barobarlikda yashang! Tavoze, qanoat, rizolik, taslimiyat, tavakkal va farog'at ustida bo'ling! Meni janoza namozimni o'qish uchun nabaviy omonatlar (Rasululloh (s.a.v) va sahobalariga oid muqaddas omonatlar) turgan katta jome masjidga olib boring va Alloh rasuli (s.a.v)dan men uchun shafoat talab qilingiz!"

Abdulloh Dehlaviy (q.s.) hazratlari hijriy 1240 (m. 1820) yilda vafot etdi. Dehlida Xonaqohi Mazhariya bog'idagi Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlarining yoniga dafn etildi. Ustozining hayotu so'zlari haqida "Maqomoti Mazhari va kamoloti Mazhariyya" kabi forscha asarlar qalamga olgan Abdulloh Dehlaviy (q.s.) hazratlarining maktublari "Makotibi sharifa" nomi bilan to'planib nashr etilgan. O'zidan keyin ko'plab talaba va xalifa qoldirgan Abdulloh Dehlaviy (q.s.) hazratlarining eng taniqli xalifasi Mavlono Xolidi Bag'dodiydir.



O'ng tomonda Mazhar Joni Jonon (q.s.) hazratlari va chap tomonda Abdulloh Dehlaviy (q.s.) hazratlarining qabri shariflari.



# 29. MAVLONO XOLIDI BAG'DODIY (Q.S.)

Mavlono Xolidi Bag'dodiy (q.s.) hazratlari shimoliy Iroqdagi Sulaymoniya-Shahrizorda tug'ildi. U paytlar bu joylar usmoniylarga qarashli edi. Yoshligidayoq aqliy va naqliy bilimlarga yuksak saviyaga erishdi. Matematika, handasa, astronomiya kabi ilmlari kabi o'z davrining barcha ilmlarini puxta egalladi. Buyuk bir olim bo'lib yetishdi. Boshqa mamlakatlardan ham mashhur olimlar kelib, masala va mushkullarini hal qilib, u kishidan bahramand bo'lishar edi.

Yetti yil qadar talablarga dars bergan Mavlono Xolidi Bag'dodiy (q.s.) hazratlari 1805 yilda Hijoz safariga chiqadi. Yo'lda Shom olimlarining hurmatiga sazovor bo'ladi. Mustafo Kurdiy ismli bir zotdan qodiriya tariqati ijozatini oldi. Lekin u tavoze va mahviyat holida bo'lib, o'zining kamolot yo'lida yana ko'proq darajalarga erishishi kerakligini bilar edi. Shuning uchun Madinai munavvaraga borganida komil bir valiy topib, o'zini unga



topshirib, ma'naviyatini yuksaltirishni istardi. Bir kun Madinada nuroniy bir zotga ro'para keldi. Yamanlik bo'lgan bu Haq do'stidan o'git talab qildi. U zot shunday dedi: "Ey Xolid! Makkai mukarramaga borganingda Ka'bada agar biron kishining odobsizlik qilganini ko'rsang, u odam haqida yomon fikrga borib gumonsirama! Ko'zingni va qalbingni aybu kamchilik qidirishdan uzoq tut! Tashqi olam bilan emas, ichki olam, ya'ni ko'ngil va nafs bilan mashg'ul bo'l!".

Makkai mukarramaga borganida u yerdagi ma'naviy fayzning hayajoni ila mast bo'lgan Mavlono Xolidi Bag'dodiy (q.s.) hazratlari juma kunlaridan birida kiyimlari juldur, ko'rinishi g'arib, yuzi nurli bir darveshga ko'zi tushdi. Darveshning Ka'baga orqa o'girib Mavlono Xolidi Bag'dodiyga nazar qilishi diqqatini tortdi. Ichidan: "Bu zot Ka'bai muazzamaga nisbatan hurmat ko'rsatmayapti. Ka'baga orqasini o'girib o'tiribdi", deb o'yladi. Shu asnoda u



zot Mavlono Xolidi Bag'dodiy (q.s.) hazratlariga: "Bilmaysanmi, mo'minga hurmat, Ka'baga hurmatdan afzaldir. U holda yuzimni senga qaratib, Ka'baga orqa qilib o'tirganimga nega e'tiroz qilyapsan? Madinai munavvarada u solih kishi senga qilgan nasihatini nega darrov unutding?" dedi.

Bu so'zni eshitgan Mavlono Xolidi Bag'dodiy (q.s.) hazratlari bu kishining oddiy bir kishi emasligi, ulug' valiylardan ekanligini idrok etib, uzr so'radi va darhol qo'liga yopishdi: "Ey solih zot! Menga himmat ko'rsating, meni talabalikka qabul qiling!" deya iltimos qildi. U sirli darvesh: "Sening nasibang bu atrofda emas!" dedi. Keyin qo'li bilan Hindiston tarafni ko'rsatib: "Senga u yerdan ishora keladi va nasibang, ma'naviy ta'liming u yerda bo'ladi!", dedi.

Bu gaplar Mavlono Xolidi Bag'dodiy (q.s.) hazratlariga chuqur ta'sir qildi. Haj ziyoratidan keyin o'z mamlakati Sulaymoniyaga qaytdi. Ilm berishda davom etdi. Taqvosi va go'zal hollari kundan kun ortar edi. Ammo kechayu kunduz Hindistonni o'ylar, shu bois yuzida sog'inch va iztirob izlari ko'rinardi.

Bir kun Abdulloh Dehlaviy talabalaridan biri bilan ko'rishib qoldi. Unga Hindistondagi ustozi haqida gapirganda Mavlono Xolidi Bag'dodiy (q.s.) hazratlari buni u kutgan ishora ekanligiga amin bo'ldi. Shundan keyin darhol yo'lga chiqishga hozirlik ko'ra boshladi. Madrasa va talabalari bilan xayrlashib, Hindistonga yo'l oldi. Butun vujudini ustozi bilan ko'rishish ishtiyoqi qopladi. Tog'larni, vohalarni oshib o'tdi. Yo'lda qaysi shaharga uchrasa, o'zining ilmi va ruhoniyati bilan chuqur iz qoldirar, shahardan chiqayotib u yerning olimlari, voliysi, qo'mondonlari va xalqi tarafidan hurmat va e'tibor bilan kuzatib qo'yilar edi.



Mavlono Xolidi Bag'dodiy (q.s.) hazratlari bir yil davom etgan safardan keyin Dehliga yetib keldi. Yo'l uchun olgan barcha ashyosini faqirlarga tarqatdi. Nihoyat Xonaqohi Mazhariyyaga tashrif buyurib, Abdulloh Dehlaviy hazratlariga murid bo'ldi.

Mavlono Xolidi Bag'dodiy (q.s.) hazratlariga ilk boshda bu dargohni tozalash vazifasi berilgan edi. Bir kuni hojatxona kesaklarini tozalayotib qattiq charchadi. Nafsi o'sha ondagi zaif holatdan foydalanib ko'ngliga turli vasvasalar sola boshladi.

"Ey Bag'dod va Shom diyorining tengsiz ilm daryosi! Dalli yo valiy ekanligi noma'lum bo'lgan bir kishining so'zi bilan qancha yo'l bosib kelib bu yerga kelding, qani izlaganingni topdingmi? Qara, bu yerda na ta'lim-tarbiya bor, na sayru suluk! Necha oydan beri kecha-yu kunduz hojatxona tozalatishdan boshqa nima qildilar? Sen izlagan laduniy ilm shu edimi?".

Bu xavfli ig'voga uchmay shiddat bilan qarshi chiqib o'ziga kelgan Mavlono Xolidi Bag'dodiy (q.s.) hazratlari nafsining g'aflat pardasini yirtib: "Ey nafsim! Agar muborak ustozim bergan bu sharafli xizmatni minnat qilmay, bir nafas ham undan uzoq turadigan bo'lsang, senga yerni supurgi bilan emas soqolim bilan supurtiraman!", dedi.

Uning bu holini Abdulloh Dehlaviy hazratlari nariroqdan tabassum bilan kuzatar edi. Bu mustasno talabasini oldiga chaqirib shunday dedi: "O'g'lim Xolid! Ilmda tengsiz bir martabaga yetishgan eding. Faqat ilmingni ma'naviyat bilan bezashing kerak edi. Uning uchun nafs tarbiyasi va qalb tasfiyasiga ehtiyojing zarur edi. Aks holda, nafsing seni g'urur va kibr botqog'iga eltib, halok qilmoqchi edi. Allohga hamdlar bo'lsinki, shu on nafsingni oyog'ing

ostida ezib, komillik cho'qqisiga chiqding. Ishingni farishtalar ko'radigan darajaga kelding."

Mavlono Xolidi Bag'dodiy (q.s.) hazratlari ustozi Shayx Abdulloh Dehlaviy hazratlaridan naqshbandiya yo'lining barcha asoslarini diqqat va e'tibor bilan o'rganib, o'z hayotiga tadbiq qila boshladi. Olimligi va ilmiy darajasini bir tarafga qo'yib, kamtarlik bilan ustozining xizmatida ma'naviy darajalarga erishishga g'ayrat qilar edi. Takyaning xizmatlarini astoydil bajarar, darveshlarning tahorat olishlari uchun suv tayyorlar, qolgan vaqtlarda esa doimo zikr va tafakkur bilan band bo'lar edi. Hampira/shayxdoshlari suhbat va zikr uchun to'planishganida Mavlono Xolid Bag'dodiy orqa safda, ostonada o'tirar edi. Xizmat va suhbatdan tashqari insonlarga aralashmas edi. Hujrasining eshigini yopib zikr va ibodatlarini bajarar edi.

Shu asnoda yillardan beri uning ilmu zakovatini eshitgan Dehli olimlari va shayxlari, Mavlono Xolidi Bag'dodiyni ko'rish uchun kelishar edi. Faqat u kishi shunday bir yolg'izlikka ko'milgan ediki, o'zining ruh daryosiga sho'ng'igan vaziyatda ediki, uni ziyoratga kelganlarga: "Faqir/kamina bu yerga kelib oldimga qo'ygan maqsadimga erishmasdan, boshqa hech narsa bilan mashg'ul bo'lolmayman. Meni ma'zur ko'ringlar!" deb xabar jo'natar edi.

Kelganiga besh oy o'tmasdan ustozi Abdulloh Dehlaviy hazratlari unga huzur va mushohada ahlidan bo'lganini xushxabar qildi. Mavlono Xolidi Bag'dodiy ustozining eng suyukli shogirdi holiga keldi. O'n oydan keyin kamol ahli darajasiga yetdi. Nihoyat ustozi unga naqshbandiya, qodiriya, suhravardiya, kubraviya, chishtiya tariqatlaridan ijozat berdi. Vataniga qaytib ma'naviyatga chanqagan insonlarni irshod qilishi kerakligini tayinladi.

Mavlono Xolidi Bag'dodiy (q.s.) hazratlari Bag'dod va Sulaymoniyada xalqni naqshbandiya yo'liga ko'ra irshod qila boshladi. Fayzli dargohi muxlislari bilan to'lib tosha boshladi. Bir yondan guruh-guruh bo'lib kelayotgan insonlarni irshod qilar, ikkinchi yondan esa ularga tafsir, hadis, fiqh va tasavvuf ilmlarini o'rgatar edi. Yuksak bilim va darajalariga qaramay Bag'dod olimlarining Mavlono Xolidi Bag'dodiy (q.s.) hazratlariga kelib murid bo'lishlari, mamlakatdagi ba'zilarning kin va hasadlarini qo'zg'atdi. U zotning obro'sini tushirish uchun ig'vo va tuhmatlar qilib kitoblar yozdilar. Ammo Mavlono Xolidi Bag'dodiy (q.s.) hazratlari ularning tahqir va tuhmatlariga aslo e'tibor qilmadi, e'tiroz ham bildirmadi. Aksincha, ularga doim yaxshi muomalada bo'ldi, ularning haqiga xayrli duolar qildi. Ba'zi olim talabalari bu kitoblarga raddiyalar yozdilar.

Istanbuldagi hasadchilardan biri bo'lgan saroy nozirlaridan Mavlaviy Xolid Afandi ham Mavlono Xolidi Bag'dodiy (q.s.) hazratlarining shuhrat va e'tiborini ko'rolmas edi. Nihoyat bir kun fursatini topib uni podshohga yomonladi: "Sultonim! Uning o'ng minglab odami bor. Bu hol davlat va saltanat uchun jiddiy tahlikadir. Bu xavf xatar katta bo'lmay turib uni bartaraf etish kerak."

Sulton Mahmudxon esa: "Bu muborak din ahlidan davlatga zarar emas, aksincha, katta foyda bor" javobini berib Xolid Afandining so'ziga e'tibor bermadi.


Maqbara eshigi

Mavlono Xolidi Bag‘dodiy (q.s.) hazratlari bu hodisani eshitganida o‘z shaxsiga emas, xizmatida bo‘lgan ma’naviy yo‘l va undan fayz olayotgan sanoqsiz mo‘minlarga zarar beradigan bu tuhmatdan qattiq ranjidi. Sultonga xayrli duo qilgach: “Xolid Afandining ishi ma’naviy olamda piri Jaloliddin Rumiy hazratlariga havola qilindi. Hazrati Mavlono Rumiy o‘zlari u kishini jalb qilib jazosini beradi”, dedi. Shundan keyin oz vaqt o‘tar o‘tmas, Xolid Afandi Mora isyoniga sabab bo‘lgani uchun Qo‘niyaga surgun qilinib, qatl etildi.

Mavlono Xolidi Bag‘dodiy (q.s.) hazratlari qisqa zamonda sanoqsiz murid va juda ko‘p xalifa yetishtirdi. Buyuk hanafiy fiqh olimi Ibn Obidin bilan “Ruhul ma’oniy” nomli tafsir muallifi Alusiy ham u zotning muridlaridan edi.

Ibn Obidin ustozi Mavlono Xolidi Bag‘dodiy (q.s.) hazratlari haqida shunday deydi: “Dunyoga va ahliga mayl qilmas edi. Doimo Allohga yo‘nalar edi. Farz va nafl ibodatlari orqali Allohga qattiqroq bog‘lanar edi. Davlat arkonining huzuriga bormas edi. Yaxshilikka o‘git, yomonlikdan qaytarish va ilohiy ahkomni yoyish masalalarida hech kimga yon bermas edi. Uni qoralab, ayblaganlarning ta’nayu malomati uni Alloh yo‘lida yurishdan to‘xtatolmas edi. So‘zi ta’sirli, axloqi bag‘oyat go‘zal edi.”



Sevganlarini doimo istiqomat bo'lmish to'g'ri yo'lga va siroti mustaqimda bo'lishga undagan Mavlono Xolidi Bag'dodiy (q.s.) hazratlari bir maktubida shunday deydi: "Janobi Haqdan bizlar va sizlar uchun to'g'ri yo'ldan ayrilmaslikni so'raymiz. Haq yo'lning sabablarini tahsil qilish uchun bor kuchingiz bilan g'ayrat qilingiz. Zero, to'g'ri yo'lda yurish mingta karomatdan afzalroqdir. Sizlarga payg'ambar a.s.ning sunnatlarining jonlantirilishi, qabih bid'atlarning yo'qotilishi va islomiy ilmlarning yoyilishiga ixlos bilan kirishishingizni nasihat qilaman. Mumtoz ustozlarimizning odob axloqlariga rioya qilishingizni, nafsoniyatingizni jilovlashingizni, imkonlaringizni Alloh yo'liga sarflashingizni, qo'lingizda bo'lmagan narsalar uchun sabr etmog'ingizni, butun borlig'ingiz bilan yagona Malik va Ma'bud bo'lgan Allohga yo'nalishingizni tavsiya etaman. Bu g'arib kaminani ham duolaringizda unutmasligingizni iltimos qilaman."

Mavlono Xolidi Bag'dodiy (q.s.) hazratlari hayotining keyinggi damlarida Shomga hijrat qildi va umrining oxirgi yillarini o'sha yerda o'tkazdi. O'sha paytlar Shomda mudhish bir taun (yuqumli kasallik) paydo bo'lgan edi. Mavlono Xolidi Bag'dodiy (q.s.) hazratlari atrofi-



dagilarga shunday o‘git berdi: “Mol va yerlarimning, hatto uyimning uchdan birini xayru saxovat ishlari uchun vasiyat qildim... Vasiylarim (merosxo‘rlarim) qabrimning yaqiniga saxovat sifatida sardoba qurishsin. Mening qabrimga, farzandlarim, qarindoshlarim va xalifalarimning mozorlari ustiga ta’zim ifodalarisiz va laqabsiz ishora qo‘ysinlar. Masalan: “Bu  Karim bo‘lgan Mavlosining rahmatiga muhtoj, falon o‘g‘li falon an naqshbandiy al mujaddidiyning qabridir” shaklida yozsinlar. Molimning uchdan biridan ming qurushini (qurush – pul birligi) namoz isqotim uchun berilsin...[1] Faqir qardoshlarimizning tirikchiligi shu uchdan bir qismdan qoplanadi. Ularni ovqatlantiringlar! Madrasada namoz o‘qishni tark etmang! U yerda xatmi xojagon qilinsin... Hammangiz hamjihat va hamittifoq bo‘lingiz! Manmanlik va nifoqni tark qiling! Qabrda ko‘zimni nurlantiradigan solih amallar qiling!”

Mavlono Xolidi Bag‘dodiy (q.s.) hazratlari hijriy 1242 (m.1827) sanasida Shomda vafot qildi. Qabri Qasiyun tog‘i etagidagi Nur tepaligidadir. Bu yer hozir Solihiya mahallasi deyiladi.

---

[1] *Namoz isqoti - vafot etgan kishining qazo namozlari kafforat niyatida faqirlarga sadaqa puli berishi*



# 30. TOHA HAKKARIY (Q.S.)




Sayyid Toha al-Hakkariy (q.s.) hazratlari Shemdinanning (Hakkari Shemdinli) Humaro nohiyasida tug'ilgan. Hazrati Muhammad (s.a.v) ning naslidan bir sayyid bo'lib, ayni paytda Abdulqodir Giloniy (q.s.) ning sulolasidan edi. Yoshligida Bag'dod, Sulaymoniya, Kerkuk va Erbildagi olimlardan ilm tahsil olgan Sayyid Toha, birinchi bo'lib Mavlono Xolidi Bag'dodiyning xalifasi bo'lgan amakisi Sayyid Abdullohga intisob etib tasavvufga kirgan. Amakisi Sayyid Abdulloh uni o'z shayxi Mavlono Xolidi Bag'dodiy bilan tanishtiradi. Sayyid Toha tasavvuf ta'limini Mavlono Xolidi Bag'dodiyning huzurida tugatadi.

Rivoyatga ko'ra Sayyid Toha al-Hakkariy Bag'dodda Mavlono Xolidi Bag'dodiyga murid bo'lmoqchi ekanida, Mavlono Xolid uni ulug' bobosi Shayx Abdulqodir Giloniyning qabriga istixora qilish uchun jo'natadi. Sayyid Toha Hakkariy (q.s.) hazratlari istixoradan ma'naviy ishora olgach, Mavlono Xolidga murid bo'ladi. Sayyid Toha Hakkariy Mavlono Xolidning yonida bir necha marta xilvatga kiradi, shuningdek, boshqa ta'limlardan muvaffaqiyatli o'tib, irshod ijozati oladi. Keyin shayxi uni bugungi Eronning Urmiya shahriga bog'liq Mergever tumani Berdeso'r qishlog'iga xalifa qilib tayinlaydi. Bu qishloq Sayyid Toha Hakkariyning amakisi Sayyid Abdullohning dargohi joylashgan Hakkari Shemdinli tumani Nahri (Bog'lar) kentiga yaqin bo'lgani uchun dastlab ba'zi muridlar bir-biriga yaqin hududda ikkita xalifaning faoliyat yuritishini tushuna olmaydilar. Lekin oz vaqt o'tib amakisi vafot etib Sayyid Toha Hakkariy Nahridagi xonaqohda irshod vazifasiga tayinlangach, bu tayin ishining hikmati anglashiladi.

Sayyid Toha al-Hakkariy (q.s.) hazratlarining Nahridagi dargohida asr namozlaridan keyin xatmi xojagon qilinar, ketidan Imom Rabboniyning "Maktubot" asari o'qilar edi. Bugun xarobaga aylangan va Bog'lar deyiladigan Nahrida o'sha paytlar o'n olti mingdan ortiq inson yashar edi. Bu kentdagi insonlar uyda ovqatlanmay har kuni dargohda ovqatlanishgan.

Rivoyatga ko'ra Sayyid Toha al-Hakkariy (q.s.) hazratlari zamonida Eron shohi Shemdinanga (Shemdinli) yaqin bir yuz qirq beshta qishloqni hazratga hadya qiladi. Bu xabar Sayyid Toha al-Hakkariy hazratlariga yetgach, boshini egib, bir muddatlik tafakkurdan keyin: "Alhamdulilloh" deydi. Eron shohi o'lgach, uning o'g'li: "Bu qishloqlar bizniki" deb ularni qaytarib oladi. Bu xabar ham Sayyid Toha al-Hakkariy hazratlariga yetgach, yana bir muddat boshini egib tafakkur qiladi va yana "Alhamdulilloh" deydi. Muridlaridan Ko'sa xalifa ustozidan so'raydi: "Hazratim! Qishloqlar sizga hadya qilinganida hamd aytdingiz, ular sizdan olib qo'yilganida ham hamd aytdingiz. Buning hikmati nima?" deb so'raydi. Sayyid Toha Hakkariy hazratlari: "Hadya qilingan paytda qalbimni yo'qladim, dunyo moliga sevinmaganini ko'rdim, hamd aytdim. Qaytarib olinganida ham qalbimga nazar soldim, hech qanday qayg'u ko'rmadim, bunga ham hamd aytdim" deb javob berdi.

Bu rivoyatga o'xshagan yana bir naql mavjud. Mashhur milliyatchi turk shoiri Najib Fozil Qisqakurakning "Qo'mondon valiylardan o'ttiz uch" nomli asarida shunday deyiladi: Eron hukmdori Muhammad Shoh bir tush orqali ahli sunnatni qabul qiladi. Sayyid Tohadan bir muallim so'raydi. U kishi eng sara muridlaridan Abdurrahimni jo'natadi. Shoh bu e'tibordan va Abdurrahimdan Afandining xizmatlaridan shu qadar xursand bo'ladiki, usmoniylar chegarasiga tutashib ketgan Mergever va Tergever nomli ikkita nohiyani barcha qishloqlari bilan birga Sayyid Tohaga ehson qiladi. Sayyid Toha: "Men usmonli vatandoshiman, davlatimiz soyasida daromadimiz, dunyolik tirikchiligimiz joyida. Iltifot va ikromingiz uchun minnatdorman, ammo tuhfangizni qabul qila olmayman", deb xabar jo'natadi. Bunga javoban Eron shohi: "Modomiki, bu nohiya va qishloqlarni o'zingiz uchun qabul qilmas ekansiz, dargohingizdagi darveshlar va faqirlar foydalansinlar deb vaqf qildim" deydi. Bundan tashqari, shoh Sayyid Toha Hakkariy hazratlariga chiroyli bir hassa va jubbani hadya qilib jo'natadi. Sayyid Toha al-Hakkariy hazratlari bu qishloqlarga e'tibor qilmagan. Jubba va hassani esa o'sha davr usmoniylar podshohi bo'lgan Sulton Abdulmajidga jo'natadi.

Mavlono Xolidi Bag'dodiy Eron shohining Sayyid Tohaga qilgan ehsonini eshitgach, forscha maktubida shunday deydi: "Muxlis birodarimiz

Saiid Toha!.. Qalb Ajam (Eron) o'lkalariga nisbatan maylni yo'qotuvchi, ruhni qurituvchi bir zahar deb biling! Ularning yoniga borib bo'lmaydi. Ularga yaqinlashib shirin zabon bo'lishdan uzoq turish lozim. Inshalloh birga bo'lmaysizlar. Agar shoh taklif qilsa ham bormaslik kerak. Taklif kelgan taqdirda ham javob shunday bo'lishi kerak: Bizlar darveshmiz, bizning ishimiz dunyodan yiroqlashish va Islom podshohi haqiga duo etmoq, hazrat payg'ambarning diniga xizmat qilmoqdir. Davlat raislarining majlis odobidan bexabarmiz. Tariqatimizda davlat arkoni bilan ko'rishish yo'q".



Iroqning Ravonduz hududida Barzanjiy shayxlari va Haydariy shayxlari o'rtasida bir adovat (qabila janjali) yuzaga kelib, bu ikki qabila bir-biriga urush e'lon qilgan edi. Iroqda so'zi ta'sirli bir necha kishilarning oraga tushishiga qaramasdan, fitna va nizoning oldini olib bo'lmayotgan edi. Nihoyat, iltimoslarga ko'ra Sayyid Toha al Hakkariy hazratlarining aralashuvi bilan bu qabilalar orasidagi janjal nihoya topib, o'zaro yarashdilar.

Kunlardan bir kun bir o'g'ri xonaqohning omboriga kirib, bir qop un o'g'irlamoqchi bo'ladi. Qopni to'ldiradi, ammo uni ko'tara olmaydi. Qopni yarmigacha bo'shatib ko'tarmoqchi bo'ladi, yana ko'tara olmaydi. Yana bo'shatadi, yana ko'tara olmaydi. Birdan ro'parasida Sayyid Toha Hakkariy (q.s.) hazratlarini ko'rib hayron qoladi. Hazrat unga: "Qopni ko'tara olmayotgan bo'lsang yordam beray" deydi. O'g'ri qo'rquv va shoshganidan bemajol qolib, hech nima deya olmaydi. Sayyid Toha Hakkariy (q.s.) hazratlari qopni ko'tarib, o'g'rining yelkasiga qo'yib: "Buni olib ket, bizning odamlarimiz seni ko'rib qolmasin, ushlab olishsa qattiq jazolashlari mumkin, agar yana ehtiyojing bo'lsa, omborga emas, bizning huzurimizga kel!" deydi va uni jo'natib yuboradi. Oxir oqibat o'g'ri bu mehribonchilikdan ta'sirlanib Sayyid Toha Hakkariy hazratlarining huzuriga kelib samimiy muridlar qatoridan o'rin oladi.

Van viloyati (Turkiya) Gurpinar tumanidan bir zot Nahriga kelib, Sayyid Toha Hakkariy (q.s.) hazratlariga murid bo'ladi. Keyin uyiga qaytib ketadi. O'sha paytlarda uning bir necha hayvonlari o'lib, zarar ko'radi. Shaytonning vasvasasi bilan o'ziga-o'zi: "Bu tariqatga kirish menga xayrsizlik keltirdi, qolgan hayvonlar ham o'lib, och nahor qolasan" deydi. Keyin Nahriga ketayotgan bir kishi orqali Sayyid Toha Hakkariy (q.s.)

hazratlari unga bergan tasbehni qaytarib jo'natadi. Shu asnoda ma'naviyat yo'lidan ayriladi. Tasbeh Sayyid Toha Hakkariy (q.s.) hazratlarining qo'liga tekkach, u zot jilmayadi. Oradan ancha vaqt o'tadi. Bir kun Sayyid Toha Hakkariy (q.s.) hazratlari namozga turarkan qo'li bilan bir narsani quvayotgandek "Daf bo'l la'nati!" deydi va namozga boshlaydi. Namozdan keyin muridlaridan Ko'sa xalifa ustozidan buning sababini so'raydi. Sayyid Toha Hakkariy (q.s.) hazratlari shunday javob beradi: "Gurpinardagi falon kishi o'lim to'shagida edi. Shayton uning iymoniga changal solishga urinayotgandi, uni quvdim" deydi. Ko'sa xalifa: "Hazratim, u kishi tasbehingizni sizga qaytarib, tariqatdan chiqqan edi" deganida, Sayyid Toha Hakkariy (q.s.) hazratlari: "Bir paytlar bizga nisbatan muhabbati bor edi" dedilar.

Sayyid Toha Hakkariy (q.s.) hazratlari bir guruh muridlari bilan Chor ruslariga qarshi jang qilayotgan usmoniylar qo'shiniga yordam berish uchun Hakkari-Nahridan Vanga keladi. Lekin Vandan o'tmay turib bir muddat keyin orqaga qaytishdi. Muridlar dastlab bu qaytishning sababini tushuna olmadilar. Ammo ko'p o'tmasdan usmoniylar va rus qo'shini o'rtasida sulh tuzilganini eshitgach, Sayyid Toha Hakkariy (q.s.) hazratlarining bu ishni ilohiy karomat orqali avvaldan his qilganini tushundilar.

Sayyid Toha Hakkariy hazratlari muridlariga shunday derdi: "Rashahot ayn ul hayot" nomli kitobdagi Xoja Ubaydulla Ahror (q.s.) hazratlaridan naql qilingan yuz yigirma rashha (bo'lim)ni ko'p o'qingiz. Naqshbandiylik tariqatining usuli o'sha rashhalardadir".

Yana shunday der edilar: "Bizning yo'limizga kirgan darveshlarning fayzi ota-onalariga ham borib turadi."

Sayyid Toha Hakkariy (q.s.) hazratlari: "Misvok qo'llangach o'qilgan bir rak'at namoz, misvoksiz o'qilgan yetmish rak'at namozdan afzaldir." (Ahmad, VI, 272) hadisi sharifiga shunday izoh berar edi: "Hadisda aytilgan "sivak" kalimasi tishlarni misvak bilan tozalash ma'nosida ishlatilganidek, "sendan boshqasi yoki sensiz" ma'nosida ham ishlatiladi. Bunga bog'liq o'laroq bu hadisga shunday ma'no ham berish mumkin: "O'zingni va dunyoviy narsalarni tark qilgan holda (sensiz va nafssiz) Rabbingga yo'nalib, Uning huzurida ekanligingni his etib o'qigan bir rak'at namozing, g'aflatda o'qigan yetmish rak'at namozingdan xayrliroqdir."

Sayyid Toha Hakkariy (q.s.) hazratlari hijriy 1269 (m.1853) sanasida Hakkarining Shamdinli tumani Nahri (Bog'lar) qishlog'ida vafot etdi. Uning xonaqohida ukasi Said Solih irshod vazifasini davom ettirar ekan, boshqa xalifalari ham turli shaharlarda irshod faoliyatlarini davom ettirishadi. Ulardan biri Ko'sa xalifa laqabli Toha Haririy hazratlaridir.



# 31. TOHA HARIRIY (Q.S.)



Toha Haririy (q.s.) hazratlari hijriy 1220 (milodiy 1805) sanasida Shimoliy Iroqdagi Erbil tumanining Harir qishlog'ida tug'ilgan. Boshlang'ich tahsilini Erbilda olar ekan, Qur'oni karimni hifz etdi. Bag'dod madrasalarida ta'lim oldi. Madrasada islomiy ilmlarni o'rgangach Mavlono Xolidi Bag'dodiy hazratlarining Erbildagi xalifasi Hidoyatulloh Afandining xizmat va himoyasiga kirdi. Bu zot Muhammad As'ad Erbiliyning bobosidir.

Toha Haririy (q.s.) hazratlari keyinroq o'z davrining buyuk shayxlaridan bo'lgan Sayyid Toha Hakkariy (q.s.) hazratlari bilan boshda tushida, keyin esa o'nggida Nehri qishlog'iga kelib ko'rishadi, u kishidan tasavvuf ta'limi va ijozatini oladi.

Rivoyatga ko'ra, Toha Haririy ustozi bilan adash bo'lgani uchun uni ismi bilan chaqirishlaridan tortinar edi. Bu vaziyatni his qilgan Sayyid Toha Hakkariy (q.s.) hazratlari shogirdi Tohaning soqolining siyrakligi sababli yonidagilardan biriga "Shu bizning ko'sa bo'lgan talabani chaqiring" deydi. Shu voqeadan keyin Toha Haririyning ismi "Ko'sa xalifa" bo'lib qoladi. Nahridagi tasavvufiy ta'limi davomida Toha Hariy "Nahri qishlog'i, amirning qal'asi va yahudiy mahallasidan tashqari, tosh-tuprog'i bilan nurga to'lgandir" deb u kentning ma'naviy qimmatiga ishora qilgan edi. Sayyid Toha Hakkariy (q.s.) hazratlarining xalifalaridan biri Sibg'atullah Arvasiy "Minah" nomli asarida u kishi haqida: "Shayximizning buyuk xalifalaridan Ko'sa xalifa nomi bilan tanilgan Mulla Tohadir" deb yozadi.

Puxta tahsil olgan, e'tiborli va muhtaram bir shaxsiyat bo'lgan Toha Haririy (q.s.) hazratlari Erbil va Musul hududlarida qirq yilcha xalq-

ni irshod qilish bilan mashg'ul bo'ladi. Ustozi Sayyid Toha Hakkariy (q.s.) hazratlari kabi u ham o'z suhbatlarida Imomi Rabboniyning "Maktubotlar"idan o'qib izohlardi.

Toha Haririy (q.s.) hazratlari o'z vafotiga yaqin o'z o'rniga xalifasi Muhammad As'ad Erbiliy hazratlarini qoldirmoqchi ekanini bayon qildi. Muhammad As'ad Erbiliy afandi esa bu muhim vazifani ustozining o'z o'g'liga berilishini iltimos qildi. Toha Haririy (q.s.) hazratlari: "O'g'lim men bor ekanman bor. Mendan keyin u ham yo'qdir. Bu ishga siz loyiq bo'lganingiz uchun bu omonatni men sizga topshiryapman" dedi.

Darhaqiqat, Toha Haririy (q.s.) hazratlarining aytganidek, o'g'li u zotning vafotidan olti oy o'tib vafot etdi. Irshod vazifasini Muhammad As'ad Erbiliy (q.s.) hazratlari davom ettirdi.

Muhammad As'ad Erbiliy (q.s.) hazratlari "Ar-risolat ul-as'adiyya fi tariqat ul-aliyya" asarida o'z ustozi haqida shunday deydi: "Tariqati aliyyada sayru sulukum na otamning, na bobomning irshod davrlariga to'g'ri kelganidan, u zamonning qutbi irshodi Toha al-Haririy an-Naqshbandiy al-Xolidiy hazratlarining xizmatiga kirdim. Hijriy 1292 (milodiy 1875) sanasi, ya'ni vafotigacha besh yil davomida xizmatida bo'ldim."

Toha Haririy (q.s.) hazratlari shunday derdi: "Kashf ahli (qalb ko'zi ochiq) solik (darvesh) bilan kashfi yopiq solikning holi ko'zi ochiq va ko'zi ko'r kishining Hijoz safariga o'xshaydi. Ikkalovi ham safar chog'ida davomli maqsad va manzillariga yaqinlashmoqda edilar. Lekin ko'zi ko'rmaganning savobi ko'p. Sayru suluk (tasavvuf ta'lim)da ham kashfsiz solik/darvesh, har qancha ko'rinmasa ham davomli taraqqiy holida bo'lgani uchun kashfi ochiq bo'lganga nisbatan yanada manfatliroqdir."

Toha Haririy (q.s.) hazratlari hijriy 1292 (milodiy 1875) sanasida vafot etdi. Qabri Erbilda joylashgan.



# 32. MUHAMMAD AS'AD ERBILIY (Q.S.)

Muhammad As'ad Erbiliy (q.s.) hazratlari hijriy 1264 (m. 1874) yilda o'sha davrda usmoniylar tuprog'i bo'lgan, bugun esa Iroq hududida qolgan Erbil shahrida tug'ildi. Bobosi Mavlono Xolidi Bag'dodiyning xalifalaridan Shayx Hidoyatulloh Erbiliy, otasi esa Shayx Muhammad Saiddir. Yoshligida madrasalarda diniy ta'lim olgan Muhammad As'ad yigirma uch yoshligida h.1287 (m.1870) yilida tasavvufga kirdi. Bobosi va otasining irshod davriga yetib kelmagani uchun Toha Haririy (q.s.) hazratlariga murid bo'ldi. Besh yil davomida Toha Haririy (q.s.) hazratlarining xizmatida bo'lib, u kishining yonida tasavvufiy ta'limini tamomlab, naqshbandiyadan ijozat oldi. Ustozi Toha Haririy (q.s.) hazratlarining vafotidan (h.1292 / milodiy 1875) keyin Erbilda xalqni irshod qilishga boshladi. O'n yil o'tib h.1303 (m.1885) yilda o'sha hududdagi Duhok tumani Etrush qishlog'ida yashagan Shayx Abdulhamid Birifkoniydan (vafoti h.1305 / milodiy 1887) qodiriya tariqati bo'yicha ham ijozat oldi.

Muhammad As'ad Erbiliy (q.s.) hazratlari hajda ko'rgan bir tushining ta'sirida Istanbulga ko'chishga qaror qildi. Istanbulga ilk kelganida hali tanilmagani uchun dastlab e'tibor ko'rmadi. Ilk boshda Fotih jome masjidida Hofizning "Devon"i va Abdurrahmon Jomiyning "Lujjat ul asror"ini o'qitib, irfon majlislari uyushtirdi. Tez vaqtda tanilgach, podshohning kuyovi Xolid poshoning da'vati bilan saroyda arab tili va diniy ilmlar bo'yicha darslar bera boshladi.



Izmirning Menemen viloyati



Safo masjidi

Sulton ikkinchi Abdulhamidxon uning ilmiy, irfoniy darslari haqida xabar topgach, "Majlisi mashoyix" kengashiga a'zo qilib tayinladi. Keyinchalik Kalomiy dargohi bo'sh qolgani uchun u yerda irshod qilish vazifasiga boshladi. Muhammad As'ad Erbiliy (q.s.) hazratlari Kalomiy dargohida juma kunlari zikr va suhbat majlislari uyushtirardi. Ilk davrda qodiriya avrodi o'qir, keyinchalik naqshbandiy usuli bilan xatmi xojagon qildirar edi. Irshod faoliyati tufayli 1896 yil u zotga maosh tayinlandi. Oldinlari tasavvufga muxolif bo'lgan bir qancha olimlar kelib As'ad Erbiliyga muridi bo'ldi. Husayn Vassof bu holatni shunday ifoda qiladi: "Zikr asnosida o'ng-chapga chayqalishning alomati raqsdir, haromdir, deb baqirganlar, zikr majlislarida sakray boshladilar. Avvallari qarshi chiqqan bo'lsalar, endi ushbu haqiqat yo'liga bog'landilar."

Muhammad As'ad Erbiliy (q.s.) hazratlari h.1318 (m.1900) yilda Istanbulni tark etib, vatani Erbilga ko'chib ketdi. Ba'zi manbalarga ko'ra, Muhammad As'ad Erbiliy (q.s.) hazratlarining qalamga olgan 1001 hadisi sharif va qisqa izohlarini qamrab olgan "Kanz ul irfon" nomli asardagi "Sayohat qilingiz sihhat topasizlar" hadisining izohi ba'zi kishilar tomonidan buzib talqin qilinib, sulton Abdulhamidxonga shikoyat qilingan, "yoshlarga zolim usmoniylar idorasidan Yevropaga qoching" demoqchi bo'lgan deya tuhmatlar uydirilgan. Bunga binoan sulton Abdulhamidxon tarafidan Erbilga surgun qilingan edi.


Masjid ichi


O‘ng tomondagi oynali joy qabri sharifi

Ammo yangi tadqiqotlarga ko‘ra, bu surgun emas, balki maslahat bilan qilingan maxsus bir vazifa yuklanib jo‘natilgan. Prof. d r. Adham Jabajio‘g‘lining Kalomiy dargohida xizmat qilgan kastamonulik Hasib Afandi bilan qilgan muloqotdan kelib chiqib yozishicha, Muhammad As’ad Erbiliy (q.s.) hazratlari sulton Abdulhamid tomonidan surgun qilinmagan. G‘arb davlatlarining Iroqdagi siyosiy harakatlariga to‘sqinlik qilish uchun surgun niqobi ostida bu hududga maxsus vazifa va missiya bilan jo‘natilgan. Shimoliy Iroqda katta miqdorda neft borligini bilgan inglizlar, o‘sha hududni usmoniylardan tortib olib, yangi quriladigan davlatlarda o‘zlari joylashtirgan hukmdorlar orqali hududdagi neftni qo‘lga kiritish ayirmachilik faoliyatlariga kirishgan. Buni payqagan sulton Abdulhamid, u yerdagi mahalliy aholining hushyor tortib, usmoniylar davlatidan ayrilmasligi, isyon qilmasligi uchun nasihatchi sifatida Muhammad As’ad Erbiliy (q.s.) hazratlarini o‘sha yerga jo‘natgan. Ammo g‘arblik josuslar unga zarar bermasligi o‘sha kungi gazetalarga surgun o‘laroq aks ettirilgan. Muhammad As’ad Erbiliy o‘g‘li Mehmed Ali Afandi bilan birgalikda turk muhiblari jamiyatini tashkil etishgan. Topshirilgan maxsus vazifani ado qilgan.

Muhammad As’ad Erbiliy (q.s.) hazratlari yetti yildan keyin h.1324 (m.1907) sanasida ikkinchi mashrutiyat e’lon qilinganida yana Istanbulga qaytdi. Sulton Mehmed Rashod davrida h.1332 (m.1914) davrida “Majlisi Mashoyix”ning rahbarligiga tayinlandi. Bir yil xizmat qilgach 1915 yil bu ishdan bo‘shadi, undan keyin irshod bilan shug‘ullanib, muridlar tarbiyaladi.

Turkiya jumhuriyati e’lon qilgach 1925 yil diniy ta’lim muassasalari va takya xonaqohlar yopildi. 1930 yil 23 dekabrda sodir bo‘lgan Menemen voqesiga daxli bor degan gumon bilan o‘g‘li Mehmed Ali Afandi bilan birgalikda Muhammad As’ad Erbiliy (q.s.) hazratlari Menemenga olib keltirilib, tergov qilinib, o‘lim jazosiga mahkum qilindi. O‘g‘li Mehmed Ali Afandi qatl qilindi, lekin As’ad Erbiliy qariligi bois umrbod qamoq jazosiga almashtirildi. Harbiy kasalxonada davolanar ekan 1931 yil 4 martda 84 yoshida vafot etdi. Janozasi rasmiy kishilar tomonidan yashirincha dafn qilindi. Ba’zi kishilar Muhammad As’ad Erbiliy (q.s.) hazratlarining kasalxonada zaharlanib o‘ldirilganini taxmin qilishadi. Izmir-Menemendagi mozori yoniga keyinchalik Safa jome masjidi insho etilgan.

Muhammad As’ad Erbiliy (q.s.) hazratlarining yozgan asarlari shulardir: “Kanz ul irfon”, “Maktubot”, “Risolai as’adiyya”, “Tavhid risolasi tarjimasi”, “Fotihai sharifa tarjimasi” va “Devon”. Muhammad As’ad Erbiliy (q.s.) hazratlaridan keyin irshod vazifasini xalifalaridan Mahmud Sami Ramazono‘g‘li davom ettirgan. Devonidagi payg‘ambar sevgisi haqidagi she’rlaridan biri shunday boshlanadi:

*Tajalloy-i jamolingdan habibim navbahor otash!*
*Gul otash, bulbul otash, sumbul otash, xoku xor otash!*

"Maktubot"idagi ba'zi ifodalar shunday: "Tariqatda fayz olmoq va taraqqiyot, faqat zikr va avrodning ko'pligiga bog'liq emas. Bu xususda qalbiy ixlos va samimiy muhabbatning ham katta ta'siri bo'lishi ahliga ma'lum... Janobi Haqqa itoat qilmagan va shar'iy amrlarni e'tibor nazariga olmagan gunohkorlar, hech qachon va hech bir makonda avliyoullohning inoyat nazari va tavajjuhlariga noil bo'lgan kishilardan bo'la olmaydilar."

"Latoiflarning hammasi tasfiyaga (poklanish) muhtoj bo'lgani bois bir Haq yo'lchisining navbatma navbat barcha latifalarini zikrga ko'niktirishi zaruriydir. Bir inson g'usl qilayotib vujudining har nuqtasini yuvishi lozim bo'lganidek, ko'ngil olamini tasfiya qilmoqchi (poklamoqchi) bo'lgan kishining ham butun latoiflari bilan hatto vujudining har zarrasi bilan zikr qilishi zaruriydir."

Muhammad As'ad Erbiliy (q.s.) hazratlari o'zigacha bo'lgan naqshbandiya silsilasini nazmda shunday qalamga olgan:



O'ng tomondagi xona qabri sharifi

*Xoliqi arzu samoga aylarmiz hamdu sano,*
*Ahmadi Muxtorni qildi olamga nuri huda.*
*Hazrati Siddiqu Salmon, Qosimu Ja'far kabi,*
*Aylamish nashri haqiqat Boyazidni rahnamo.*
*Bul Hasan zoti mukarram, Bu Ali koni karam,*
*Yusufi vala-shiyam solori jeyshi asfiyo,*
*Xoja Abdulxoliq bo'ldi Orifu Mahmudga pir,*
*Shayx Ali, Bobo, Kulol etdi jahonni ro'shino.*
*Vorisi taxti tariqat Shohi olam Naqshband,*
*Ayladi Xoja Alouddinni xalqqa peshvo.*
*Bo'ldi Ya'qubga Ubaydulloh Ahror xalaf,*
*Hazrati Zohid la keldi olamga zavqu safo.*
*Nuri chashmi ma'rifat Darvesh Muhammad, Xojagiy,*
*Fayzu Boqiy la jahoni ma'naviy topdi baqo.*
*Hazrati Ahmad mujaddid urvatul-vusqo bo'lib,*
*Shayx Sayfiddinu Said Nurga nuri i'tilo.*
*Shohi Mazhar, Shoh Abdulloh, Piri Dehlaviy,*
*Hazrati Xolid la bo'ldi qalbi solik pur ziyo.*
*Sayyidi oliy nasab Toha'l Hakkariydan so'ngra,*
*Pirimiz Toha'l Haririy bo'ldi qutbi avliyo.*
*Aylarmiz arzi daxolat dargohi saodatga biz,*
*As'adu ixvoni dinga mag'firat qil ey Xudo.*



# 33. MAHMUD SAMI RAMAZONO‘G‘LI (Q.S.)

Mahmud Sami Ramazono‘g‘li (q.s.) milodiy 1892 yilda Adanada tug‘ildi. Istanbuldagi dorilfununi huquq fakultetini a’lo baholar bilan bitirgach askarlik xizmatini Istanbulda zahiradagi ofitser sifatida o‘tadi. Bu yillarda tasavvufga yo‘nalib, Kalomiy dargohi shayxi Muhammad As’ad Erbiliy (q.s.) hazratlariga murid bo‘ldi. Kalomiy dargohida ham tasavvufiy ta’lim oldi, hamda xonaqohning xizmatlarini ado qildi. Nihoyat sayru suluk natijasida Muhammad As’ad Erbiliy (q.s.) hazratlari tomonidan u kishiga naqshbandiya ijozati berildi.

Bir muddat o‘tib ona shahri Adanaga qaytgan Mahmud Sami Ramazono‘g‘li (q.s.) hazratlari, kamtarlikdan yoki o‘sha paytdagi siyosiy vaziyati tufayli dastlabki yillarda irshodga boshlay olmadi. Keyinchalik do‘stlarining qistovi va iltimosiga binoan xalqni irshod qilishga boshladi. U paytlarda takya xonaqohlarning yo‘q qilinishi va zamonning nozikligi tufayli irshod vazifasini ko‘proq maxsus suhbatlar tarzida olib bordi. 1951 yilda Istanbulga keldi. Dastlab Boyazidga, keyin esa Erenko‘yga joylashdi. Ikki yil mobaynida Istanbulda yashagach, 1953 yil haj safariga ravona bo‘ldi. Hajdan qaytayotib Shomga kirdi, shu yerda yashashga ixtiyor qildi. Shomning e’tiborli olimlari bilan tanishdi. U yerdagi turk talabalarga “Ruhul bayon” va “Maktuboti Imo-



Boqiy qabristoni

mi Rabboniy" kabi asarlardan tasavvufiy suhbatlar qildi. To'qqiz oydan keyin 1954 yilda yana vataniga qaytishga qaror qilib, Istanbulga keldi. Bir muddat Erenko'ydagi Zehniposho jome masjidda va'zlar o'qidi. Xonadoni va va'z o'qigan jome masjid Erenko'yda bo'lgani uchun uni muhabbat qo'yib tinglaydigan guruhga xalq orasida Erenko'y jamoati deb nom berildi. Mahmud Sami Ramazono'g'li (q.s.) hazratlari tasavvufiy irshod vazifasini maxsus suhbatlari va sayohatlari bilan ijro qilar edi. Bu paytda uning muxlislaridan Mustafo Alamdorning Istanbul Taxtaqal'adagi do'kondorning hisob kitob ishlarini qilib, tirikchiligini o'tkazdi. 1979 yilda oilasi bilan Madinai munnavaraga ko'chib ketdi. 12 fevral 1984 yil o'sha yerda vafot etgach, Jannatul Boqiy qabristoniga dafn qilindi.

Mahmud Sami Ramazono'g'li (q.s.) hazratlari suhbatlarida ba'zi suralarning tafsiriga, oldingi payg'ambarlar bilan hazrati payg'ambar va sahobalarining ibratli hayot hikoyalariga, kurash faoliyatlariga va tasvvufiy axloq mavzulariga katta o'rin berar edi.

Odob, tavoze, qalb tarbiyasi, suhbat, oz yeyish, oz uxlash, tahajjud va avvobin namozlari kabi mavzularga muhim e'tibor qaratardi. "U kunda na mol-dunyo va na farzandlar foyda bermas, Faqat Alloh huzuriga sog'lom


Boqiy qabristoni

dil bilan kelgan kishilargagina (foyda berur)." (Shuaro, 26/88-89) oyatidagi qalbi salimlikni ta'rif qilarkan shunday deydi: "Qalbi salim, ozorlamagan va ozorlanmagan qalbdir. Ozorlamaslik oson, ozorlanmaslik mushkuldir." Frantsuzchani yaxshi bilishiga qaramasdan, suhbatlarida chet tillariga xos begona so'zlar ishlatmas edi. Arab tilini fasohati bilan bilar edi. Xilvat va arbainga kirmas, robita borasida shayxga muhabbatning yetarli ekanini aytardi. Jo'mard, shafqatli insonlarga xizmat qilishni kanda qilmagan, kulimsiragan va nozik tabiat inson edi. Pokiza, sodda va tartibli kiyinar, oz gapirishni ma'qul ko'rardi. Barcha harakatlarining diniy qoidalarga muvofiq bo'lishiga e'tibor qilar. Ibn Arabiyni qattiq hurmat qilsa-da, "xalqning anglashi qiyin" deb o'ylagani bois uning kitoblaridan suhbatlarida o'qimas edi. Muridlariga naqshbandiya avrodi bilan birgalikda tabarrukan qodiriya avrodini ham talqin etar edi. Mahmud Sami Ramazono'g'li (q.s.) hazratlarining qizi Umar Kirazo'g'li bilan oila qurgan. Hayoti va qarashlari haqida Sodiq Dono taxallusi bilan Muso To'pbosh hazratlari "Sultonul orifin ash Shayx Mahmud Sami Ramazono'g'li" (Istanbul, 1991) nomli bir asar qalamga olgan. Sami Afandi diniy bayramlar munosabati bilan Istanbulning qimmatli shayx va olimlarini ziyorat qilar edi. Tez-tez ziyorat qilib turgan kishilardan ba'zilari shular

edi: Shayx Ali Haydar Afandi, Shayx Shafiq Arvosiy, Shayx Mehmed Zohid Qo'tqu, Alasonyali Jamol (O'gut) Afandi, Bakr Xokiy Afandi, Ali Yakto Afandi, Umar Nasuhiy (Bilmen) Afandi, Silistrali Sulaymon Hilmi (Tunahan) Afandi.

Rivoyatga ko'ra, Mahmud Sami Afandining bir talabasi qattiq bo'hronga uchrab, iymoni zaif tushib sarxush holda u kishining eshigiga keladi. Eshikni ochgan odam: "Bu qanday hol! Kimnikiga kelganingni bilasanmi o'zi?" deb qattiq gapirganda, u tushkun odam: "Meni marhamat bilan quchoqlaydigan boshqa bir dargoh bormi o'zi?" deb bechoraligini bayon etadi.

Bu hodisani eshitib turgan Sami Afandi, darrov eshikka keladi va ko'ngli zadalangan talabasini ichkariga olib, joniga oro kiradi. Uning vayrona bo'lgan ko'nglini marhamat, shafqat va mehr bilan jonlantiradi. Bu ko'ngil nozikligi bilan irshodga mazhar bo'lgan u kishi ham butun salbiy holidan qutulib, solihlar qatoriga kiradi.

Muso To'pbosh hazratlaridan shunday rivoyat qilinadi: "Bir haj mavsumi edi. Muhtaram ustoz Sami Afandi hazratlari va farzandlari Makkai mukarramada Baytulloh jomesiga yaqin turkistonlik Abdusattor Afandining Jiyad mavzesidagi uyida edik. Hazratning xonasi yo'lga qarar, biz hamrohlarining xonasi esa ichkariga qaragan edi. Bir kuni tush payti bizning xonaga kelib shunday dedi: "Tashqarida birovning yemakka ehtiyoji borga o'xshaydi" dedilar. Men darrov yeguliklar olib, tashqariga chiqqanimda hech kimni ko'ra olmadim. Kutmasdan ketib qolgandir deb taxmin qilib, orqamga aytdim. Sakkiz, o'n daqiqa o'tmasdan hazrat yana eshikda ko'rindi. "U muhtoj kishi yana keldi. Ichkariga qarayapdi" dedi.

Yeguliklarni takror olib, tashqariga chiqqanimda, tilini osiltirib, ichkariga qarab turgan va ochiqqan itni ko'rdim. Ovqatni darrov uning oldiga qo'ydim. It juda ham och qolgan ekan, yeguliklarning hammasini yeb bitirdi. Shu hodisada bildimki, hazratning hayvonlarga ham "bir kishi" deb uni insondek ko'rishi, Janobi Haqning maxluqlariga bo'lgan shafqatining yorqin belgisi edi.

Adanada (Turkiya) otasidan katta yer meros qolgan bo'lsa ham, undan voz kechib, o'z peshona teri to'kkan holda qo'l mehnati bilan kun ko'rishni afzal ko'rgan. Taxta korxonasida hisobchi bo'lib ishlab yurgan kezlarida bir kun Sami Afandi odatdagidek oylik oladi. Shunda oldiga bir faqir Alloh rizosi uchun sadaqa so'rab keladi. Sami Afandi unga rahmi kelib olgan maoshini shundayicha berib yuboradi.

Bir kun mashinada ketishayotganida bir kishi mashinani to'xtatib ulardan sigaret uchun pul so'raydi. Hamrohlarining e'tiroziga qaramasdan Sami Afandi: "Modomiki bizdan pul istayapti, mayli beraqolaylik" deb u kishiga pul beradi. Bundan mamnun bo'lgan faqir kishining birdaniga niyati o'zgarib: "Bu pulingizga hoziroq borib uyga non olaman" deydi va rahmat aytib uzoqlashadi.

Mahmud Sami Ramazono'g'li (q.s.) hazratlarining nevarasi Mahmud Kirazo'g'lining aytishicha, Sami Afandi uy ishlarida umr yo'ldoshiga uy ro'zg'or ishlarida doim yordam qilardi. Bozorga chiqqanda rastalarda turgan

mevalarga qo'li tekkan bo'lsa, chirigan bo'lsa ham: "Bunga qo'limiz tegdi, olmasak bu meva bizdan ranjiydi" deb sotib olardi. Qarmoq bilan tutilgan baliqlarni yemasdi. Bunga sabab uningcha, baliqlarning hiyla yo'li bilan tutilgani edi.

Mahmud Sami Ramazono'g'li (q.s.) hazratlarining muxlislaridan bandirmalik Nozim Yuzboshi Afandi shunday naql qiladi: 1974 yil Qibris urushidan keyin gilam va gazlama tijorati bilan shug'ullanar edim. Bandirmadan Istanbulga gilam sotib olish uchun borgan edim. Mahmud Sami Afandining uyida o'tkazilgan bir suhbatga bordim. Majlisda Bursa muftisi, Qaysaridan Jamil amaki degan majzub va bir qancha muxlislar o'tirishgan edi. Sami Afandi suhbatga boshlashdan oldin Jamil majzub Qibris urushi haqida shunday savol so'radi: "Hazrat, Qibris urushi qanday bo'ldi, bizning zohiriy quvvatlarimiz g'olib bo'lishi mumkin edimi?". Sami Afandi hazratlari sukut saqlab javob bermadilar. Suhbatga boshlamoqchi bo'lib turgan edilar. Jamil majzub savolini yana takrorladi. Keyin Sami Afandi yana sukut saqlagach, nihoyat majzub chidolmay: "Hazrat, ayting axir bu urushda ma'naviyat eranlari yordam bermadimi, ularga siz buyruq bermadingizmi, ma'naviy qo'mondon siz emasmidingiz, birodarlarimiz bilsinlar axir" deganida Sami Afandi xijolat tortib qizarib ketdi va hofizga "Qur'on tilovati qiling" dedi, shu asnoda suhbatni boshlamasdan turib bitirdi.

Muso To'pbosh Afandi "Sulton ul orifin ash shayx Mahmud Sami Ramazono'g'li" ismli asarida shunday yozadi: "Bir haj safarimizda Shomda edik, yo'lchilik davomida Muhyiddin Ibn ul Arabiy hazratlarining muborak maqbarasini ziyorat etildi, ruhlariga Fotihai shariflar o'qildi. U davrda Jazoir Frantsiya urushi ancha vaqtdan buyon davom etardi. Zamonaviy zolim farang qo'shiniga qarshi qahramon Jazoir xalqi o'n minglab shahid bersalar ham dushmanga qarshi shiddatli jang olib borar edilar. Biz shayxi akbar (Ibn ul Arabiy)ning maqbarasida ekan, Jazoirdan o'n besh kishilik bir hay'at keldi. Ular Janobi Haqdan Ibn ul Arabiy hurmati uchun Jazoirdagi faranglarning yengilib yer tishlashi va sharmandalarcha orqaga chekinib qochishi uchun yolvorib duo qilar edilar. Yarim soatcha ko'z yoshlari to'kib nolayu iltijolar qildilar, ularning duolariga Mahmud Sami Afandi "omin" deganlari eshitilib turardi. Bir kun o'tib Shom gazetalarida jazoirliklarning g'alaba qozonganliklari, zolim faranglarning mag'lub bo'lib qochganliklari haqida o'qidik. Holbuki, bu urush o'n ikki yildan beri davom etayotgan edi.

Mahmud Sami Ramazono'g'li (q.s.) hazratlari har kuni Erenko'ydan Taxtaqal'adagi ishxonasiga kemada o'tarkan, Qadiko'y portidagi kassaga har kun ertalab bir vaqtda kelib kassirni ovora qilmaslik uchun biletni olishda hisobga to'g'rilab mayda pul berar, kassirning ishini osonlashtirar edi. Uning bu nazokatini ko'rgan kassir kunlardan bir kun qo'lini o'pib hurmatini bildirmoqchi bo'ladi. Sami Afandi kamtarlik qilib qo'lini o'ptirmaydi, unga namoz do'ppisi sovg'a qiladi. Shu zaylda toat ibodatga boshlagan kassir ancha vaqt o'tgach, yana Sami Afandining qo'lini o'pmoqchi bo'lganida, bu gal hazrat unga tasbeh hadya qiladi. Kassir buning natijasida sayru suluk yo'liga kirib hazratga murid bo'ladi.

Istanbulning Pendik mavzesida yashovchi rahmatli Gulchi Ibrohim Afandi shunday eslaydi: "Sami Afandi hazratlari bir gal faqirxonaga (uyimizga) tashrif etadilar. Uyimizning yonidagi bog'ni kezarkan, men: "Hazrat, bog'imizda ikki tup behi bor. Bular qiziq: Bir yil ikkalovi ham meva bersa, keyingi yil meva bermaydi. Bu yil hosil bermaydigan yil bo'lgani uchun afsuski sizga ikrom qila olmaymiz", dedim. Shunda Sami Afandi hazratlari: "Inshalloh bundan keyin ikkalasi har yil galma gal meva beradi" dedi. Darhaqiqat, o'sha yildan boshlab daraxtlarning ikkalasi ham navbat bilan har yil hosil beradigan bo'ldi".

Mahmud Sami Ramazono'g'li (q.s.) hazratlarining asarlarini ba'zi payg'ambarlarning hayoti, Muhammad a.s.ning jangu jadallari, sahobalar hayoti, tafsirlar va tasavvufiy axloqiy mavzulardagi suhbatlar shaklida tasnif etish mumkin. Usmonli harflari bilan turkiyda qalamga olingan asarlari yangi lotin harflariga o'girilib Istanbulda 1980 yildan e'tiboran "Erkam" nashriyotida ko'plab marotaba chop etilgandir. Bu asarlar quyidagilardir:

1.Hazrati Ibrohim a.s.
2.Hazrati Yusuf a.s.
3.Yunus, Hud suralarining tafsiri.
4.Badr g'azosi va Anfol surasi tafsiri.
5.Uhud g'azosi
6.Tabuk safari
7.Hazrati Abu Bakr Siddiq r.a.
8.Hazrati Umar ul Faruq r.a.
9.Hazrati Usmon Zinnurayn r.a.
10. Hazrati Aliyyul Murtazo r.a.
11. Hazrati Xolid ibn Valid r.a.
12. Ashobi kirom manoqibi (1 2).
13. Musohaba (1 6).
14. Fotiha surasi tafsiri.
15. Baqara surasi tafsiri.
16. Duolar va zikrlar.
17. Mukarram inson.
18. Bayram suhbatlari.

Bulardan tashqari Mahmud Sami Ramazono'g'li Afandining hanuz nashr etilmagan daftar holidagi ba'zi qaydlari mavjud.

Mahmud Sami Ramazono'g'li (q.s.) hazratlarining eng muhim tasavvufiy qarashlari "Musohaba" nomli asarining oltinchi jildida joy olgan. Bu asardagi ba'zi jumlalar quyidagilardan iborat:

"Bir mo'minning nafsi yetti sifatda taraqqiy qilishi uchun vujudidagi yetti latoyifning zikr, fikr va tafakkur bilan tasfiya va tarbiyalanishi kerak. Bu yetti sifat: qalb, ruh, sir, xafiy, axfo, nafs va jasaddir. Bulardan ilk beshtasi: qalb, ruh, sir, xafiy va axfo amr olamidandir. Nafs bilan jasadda joy olgan to'rt unsur: otash, havo, suv va tuproq ham xalq/yaratish olamidandir. Amr olamidan bo'lgan latoyif ruhoniy va nuroniy, xalq olamidan bo'lgan latoyif esa jismoniy va zulmoniydir. Insonni boshqa jonlilardan ajratib turuvchi farq

amr olamidan bo'lgan ruhoniy va nuroniy besh latoyifdir (qalb, ruh, sir, xafiy, axfo)."

Boyazid Bistomiy (q.s.) deydiki: "O'ttiz yil ibodatlarimda nafsimga tobe bo'ldim. Bir kun bir odamning shunday deganini eshitdim: "Ey, Boyazid! Allohning xazinalari ibodat bilan to'lib toshgandir. Agar Janobi Haqqa yetishmoqchi bo'lsang nafsingni zalil, xo'r, haqir deb bilishing va amallaringda ixlosli bo'lishing kerak."

"Naqshbandiya yo'lining ulug'lari azimat bilan amal qilishni ixtiyor qilishgan (qiyinrog'ini tanlashgan) va imkon qadar ruxsatlardan saqlanishgan."

"Badan xastaliklaridan shifo topish uchun bir tabibning tashxis va davolashiga qanchalik ehtiyoj bo'lsa, kibr, hasad, dunyo sevgisi va boshqa qalb xastaliklarining davosi uchun ham bir ma'naviy tabib/doktorning davosiga yanada ko'proq ehtiyoj borligidan bexabar qolmaslik kerak.

"Bemor odam lazzatli yeguliklarning mazasini bilolmaydi. Chunki uning maza bilish hissi uning sog'ayishiga bog'liqdir. Mana shunday ekan, nafsi ammoraga mag'lub bo'lgan kishi ham xasta, u ibodatdan lazzat ololmaydi. Bemor bo'lgan qalbning tozalanishi darkor."

"O'tmish asrlarda yashab o'tgan Haq do'stlarini bugungi insonlar ham tasdiqlaydilar. Zero, oxiratga ko'chgandan keyin irshod vazifasidan forig' bo'lishadi. Shayton ham ularni tasdiqlashdan to'smaydi. Shaytonning asosiy ishi, insonlarni hayotda bo'lgan irshod sohiblari va komil valiylarga yaqinlashtirmaslik uchun ularni inkor ettiradi. Chunki u mo'minlarning najot topishini istamaydi.

"Robitada murshidni xayolan tafakkur qilish shart emas. Murshidga nisbatan mehr muhabbatli bo'lish kerak. Zotan, inson sevgan kishisini doimo ko'z oldida tutadi."

"Muhammad Porso (q.s.) hazratlari tariqat toliblariga: "Nima ish bilan mashg'ulsiz? deb so'rar ekan. Agar biror maslagi yo'q bo'lsa, kasb hunar o'rgan" der ekan.

"Bir kishi qo'li o'pilganida o'z qo'lini kigizdan farqli ko'rgunicha u qo'l o'pilishga loyiq emas. Qo'li o'pilish tufayli kishida kibr va faxr tuyg'usi paydo bo'lmasligi kerak".

Mahmud Sami Ramazono'g'li (q.s.) hazratlarining yozgan asarlari ilm, madaniyat va ma'naviyat dunyosi rivojiga hissa qo'shgan va u kishinig suhbatlaridan juda ko'p kishi bahramand bo'lgan. Har toifaga mansub insonlarga murojaat qiluvchi Sami Afandining suhbat halqasida Istanbul Oliy Islom Institutining tasavvuf ustozlaridan Mohir Iz va Qo'niyoning mashhur olim va voizlaridan Tohir Buyukko'rukchi singari ilm ahllari hamda Istanbulning o'sha kungi ba'zi badavlat kishilari bor edi. Mohir Iz Sami Afandi hazratlari haqida "U hazrati Samidir. Biz saltanat davridan beri kimlarni, nimalarni ko'rdik. Lekin bunday zotni uchratmadik".

Bandirmalik Nozim Yuzboshi Afandining eslashicha, Mohir Iz bir do'st majlisida Sami Afandi hazratlariga murid bo'lishini shunday bayon etgan edi: Bir tun tushimda Yunus Emro hazratlarini ko'rdim. Menga: "Mohir afandi, tasavvuf darsi o'tyapsiz, aytganlaringizga amal qilish payti kelmadimi? Mah-

mud Sami Afandi hazratlari huzuriga borib murid bo'lingiz! – deya ogohlantirdi. Ertalab tahorat olib Mahmud Sami Afandi hazratlarining uyiga yo'l oldim. Eshikda hazratning o'zi kutib olib, ichkariga olib kirdi. "Bir qahva ichsak, nima deysiz?", dedilar. "Xo'p bo'ladi, hazrat" dedim. O'z qo'llari bilan ikkita qahva olib keldilar. Bittasini menga ikrom etdilar. Qahva icharkan mavzuga qanday boshlashni bilmay turgandim. Shu payt Mahmud Sami Afandi hazratlari: "Mohir afandi, bu kecha Yunus Emro hazratlari sizga ham tashrif etdilar?" deyishi bilan qo'limdagi finjon yerga tushib ketdi. Mahmud Sami Afandi hazratlari zarari yo'q, oqshom biz ham Yunus Emro hazratlari bilan birga edik", deb to'kilgan qahvani latta bilan artdilar, keyin menga zikr avrod vazifasi berdilar.

Kamol Adib Kurkchuo'g'li 1973 yil yozgan she'rida Mahmud Sami Afandi hazratlari haqida shularni yozgan edi:

Ayyomi shabi afro'zda bir mardi siyomiy,
Mehrobi ubudiyyati ulyoda qiyomiy.
Yo'qsillarga imdod qo'li, tushkunlarga homiy,
Tavhidi Xudo rahbari bir zoti kiromiy.
Xayrul xalafi As'adi Dargohi kalomiy,
Faxrul urafo, badri xafo, Hazrati Sami.

Ali Kamol Belvironli Mahmud Sami Afandi hazratlari vafot etgach, she'rining oxirgi misralarida shunday yozgandi:

Tarixga davr ocharkan, Fotihlarning hayoti,
Arshni, jahonni tebratdi ustozimning vafoti.



Boqiy qabristoni ichidagi qabri sharif joylashgan hudud.



# 34. MUSO TO‘PBOSH (Q.S)

Istanbul Uskudar tumani va Hudal vaqfi joylashgan hudud

1917 yil Qo‘niyaning Kadinxoni tumanida dunyoga keldi. Otasi tijorat ahlidan, saxovatpesha bir zot bo‘lgan Ahmad Hamdi To‘pbosh, onasi esa Odila xonim ismli ayol edi. Bobosining otasi To‘pboshizoda Ahmad Qudsiy Afandi, Mavlono Xolidi Bag‘dodiyning xalifalaridan Bo‘zqirli Muhammad Qudsiy Afandidan ijozat olgan mutasavvif olim edi.

Muso To‘pbosh tug‘ilgan yil oilasi Kadinxonidan Istanbulga ko‘chib kelishadi. Muso To‘pbosh ilk ta’limini Anvarposho boshlang‘ich maktabida boshlaydi. Keyin Qadiko‘ydagi frantsuz maktabida davom ettirdi. Keyin Nurusmoniyadagi Inqilob litseyida ikki yil o‘qidi. Diniy ta’lim olish maqsadida Olmalilik M. Hamdi Yozirdan Qur’oni karim va din darslari, Mustafo Osim Yo‘rukdan eski usulda arabcha va diniy bilimlar, xattot Hamid Aytachdan husnixat darslari oldi. Frantsuz tilini mukammallashtirdi. Bakir Xaki Yener, Tohir ul Mavlaviy, Babanzoda Ahmad Naim, Ali Yakto Afandi va Umar Nasuhi Bilmen kabi olimlarning suhbatlarida qatnashdi.

1941 yilda Hoji Faxri Kigilining qizi Fotima Farida xonim bilan turmush qurdi. Bu turmushdan Usmon Nuriy va Abubakr ismli ikki

o'g'li dunyoga keldi. Yoshligida boshlagan gazmol tijorati ishini 1944 yilda otasining vafotidan keyin aka va ukalari bilan davom ettirdi.

1950 yilda naqshbandiya shayxi Mahmud Sami Ramazono'g'li bilan tanishdi. Bir muddat uning suhbat va xizmatiga davom etdi va 1956 yilda unga murid bo'ldi. O'zi bu haqida shunday deydi: "Muhtaram ustozimizning huzuri oliylariga kirganimizda tasavvufga doir hech bir ma'lumotim yo'q edi. Bizga avrod (zikr) beradi, uni bajaramiz xolos, deb o'ylagan edim. Ma'naviy taraqqiy degan narsalarni bilmas edim. Ma'naviyatni zohiriy dars deb bilar edim. Holbuki, qalbga kuchli bir ishq emlanar, solik/darvesh zakiy va farosatli bo'lsa buning farqiga borib, qadriga yetar, bu holni muhofaza qilib ma'naviy taraqqiy qilar ekan."

Muso Afandi uzoq yillar shayxiga xizmat qildi va 1976 yilda Mahmud Sami Afandi tarafidan u kishiga ijozat berildi. Shayxi 1984 yil vafot etgach, talabalarni irshod qilish vazifasini davom ettirdi. Sami Afandi, Muso Afandiga bergan ijozatnomada shunday yozilgan edi:

"Bismillohir rahmonir rahim. Alhamdulillahi Robbil a'lamiyn, vassalatu vassalamu a'la sayyiddina Muhammaddin va alihi va sahbihi ajmain. Ammo ba'd: ixvoni kirom va ahli yaqinga arz etamanki, tariqati oliyyayi naqshbandiyyaga xizmat, g'ayrat va samimiyati tufayli Siz avlodi ma'naviyyamiz Muso Afandini tabriklab, tolibi rushdi rashod bo'lgan ibodi solihinga ta'limi tariqat va ilkayi nisbati fayzu barakot uchun azizim afandim menga topshirgan ruxsati bilan zotingizni ma'zun qilaman. Janobi Haq va Fayyozi mutlaq hazratlari, qalbingizni manbai iymon va lisoningizni majrai irfon qilsin! Zoti olingiz bilan suhbat qilgan ixvoni dinni, sharafi suhbatingizdan mustafid qilsin, omin! Vasallallahu a'la sayyidina va hadina Muhammadin va alihi va sahbihi ajmain. Va axiru da'vana anilhamdulillahi Rabbil a'lamiyin."

Erenler ko'yi naqshbandiy va qodiriy mashoyixidan Shayx Mahmud Sami Ramazono'g'li. Hijriy tarix: 12 Ramazon 1396 (7 sentyabr 1976)".

Muso Afandi yoshligida nafis san'atlarga, ayniqsa, xattotlik san'atiga qiziqar edi. Tasavvuf yo'liga kirgach, "qalbimni band qilmasin" deb barcha xat namunalari kollektsiyasini atrofidagilarga tarqatib yuborgan edi. 1980 yilda Istanbulda "Erkam" nashriyotiga, 1986 yilda "Altino'luk" jurnaliga asos soldi.

Muso To'pbosh Afandi bir qancha xayriya tashkilotlarining tashkil topishiga boshchilik qiladi. Qur'on kursi, imom-xatib litseyi, jome masjid, qariyalar uyi va shifoxonalar qurilishini tashviq qiladi. "Ilm



Sahroiy Jadid qabristoni

yoyma" jamiyati va "Aziz Mahmud Hudoiy" vaqfi kabi ma'rifiy ijtimoiy xizmat muassasalarining ochilishida peshqadamlik qiladi. Ba'zi do'stlarini va avliyo maqbaralarini ziyorat qilish maqsadida Pokiston, Janubiy Afrika va O'rta Osiyoga sayohatlar qilgan edi. Madinai munavvarada bir necha oylab yashab qolgan paytlari bo'lardi. Turkiyada bo'lgan paytlari do'st va muridlari bilan suhbat qilish uchun Anatoliyaning turli shaharlariga safar qiladi.

O'zi ham bir vaqf tashkilotidek g'ayratu himmat bilan faoliyat ko'rsatardi. Xayru saxovat xizmatlari uchun alohida jamg'armasi mavjud edi. Kitob nashri, yetim esirlar, shifoxonalar, masjid va maktab qurilishi uchun alohida mablag' ajratar edi. Bu jamg'armalarni muxlislari orqali yuritar va o'zi nazorat qilar edi. Kitob fondini kitob sotib olishga moliyaviy kuchi yetmagan, o'qishga havasli kishilar va kutubxonlar uchun ishlatar edi. Yetimlar fondini esa ota yo onasidan yetim qolgan, o'qishga iste'dodli, ayniqsa, Qur'on hofizi bo'lgan yoshlar uchun ajratardi.

Bosniya-Gertsegovinadagi qatliomda ota-onasidan judo bo'lgan bolalar uchun yetimxona qurishga boshchilik qiladi. Ammo rasmiy byurokratik to'sqinlar tufayli Turkiyaga olib kelina olmagan edi. Bemorlar va dori-darmon fondini esa shifoxonalarda nochor xastalarga dori darmon, jarrohlik va davolanish uchun ajratar edi. Masjid va maktab fondini esa masjid yoki maktabi bo'lmagan joylarda ibodatgoh va ta'lim o'choqlarini bunyod qilish uchun ishlatar edi.

Keksalar ham uning e'tiborini ko'p jalb qilgan toifa edi. 1987 yil uylaridan va yashash joylaridan ayrilgan keksalar uchun "Bular haqida Alloh taolo "ularga "uf" deb ham norozilik bildirmang" degan kishilardir. Aslida ularni uylarimizda qarab boqishimiz kerak. Modomiki, buni qila olmayapmiz, ularga o'z uylaridagidek izzat bilan xizmat ko'rsatiladigan huzur o'choqlari qurishimiz kerak" degan maqsadda Hudoiy vaqfi orqali barcha xarajatlarni o'zi va jiyanlari zimmasiga olib, keksalar uchun qariyalar huzur uyi barpo etishgan edi.

Muso Afandi insonlarning yoshlik chog'laridanoq chiroyli ko'nikmalar hosil qilishiga e'tibor qilar edi. To'pbosh oilasidagi bolalar uchun maxsus ta'lim joriy qilgan edi. Unda bolalar o'z xarajat pullaridan albatta xayru saxovat uchun mablag' ajratishlarini, hatto bularni qayd qilish uchun daftar tutib, Muso Afandiga ko'rsatishlarini tayinlagan edi. Shu asnoda bolalarni yoshligidayoq boshqalarga yordam berishga o'rgatar edi.

Riyodan qattiq saqlanar, qilgan xizmatlarining bajaruvchisi ekanini oshkor qilmas, o'zi bilan bog'liq biror izoh zarur bo'lsa o'ta ham majhul so'zlarni ishlatib: "Shunday shunday qilindi va falon joyga borildi" der edi. U zotni eng ko'p o'ylantirgan muammolardan biri, kunimizda eng keng tarqalgan illatlardan xudbinlik/xudparastlik edi. Jamiyat va xalq uchun xizmat qiladigan bir inson bo'lish kerakligini bot bot qaytarardi. Suhbatlarida doimo payg'ambarimizning (s.a.v.) sahobalardan so'ragan "Bugun Alloh uchun bir yetimning boshini siladingmi, biror bemorni ziyorat qildingmi, janozaga borib hamdardlik bildirdingmi?" hadisini tez-tez kun tartibiga keltirar edi. Har yili yosh oilalarning to'ylarini o'tkazib berar, ularga moddiy yordamlar ko'rsatar va buni urf holiga keltirgan edi. Bundan tashqari ham Turkiyada, hamda Madinada Ramazon oylarida iftor dasturxonlari yozdirar, iftorlik sevinchini musulmonlar bilan baham ko'rar edi. Hovlisidagi uy hayvonlariga ham shafqat bilan yondoshar, ularning parvarishi bilan shaxsan o'zi shug'ullanar edi.

Muso To'pbosh afandining bursalik do'stlaridan Muzaffar Ishqveren bayon etgan shu hodisa u zotning insonlarga nisbatan mehr shafqatini ko'rsatadi:

"Muhtaram ustozimiz Bursani juda yoqtirar edilar, ahyon ahyon ma'lum muddatlarda Uludog' yo'li ustidagi hovlisiga kelib biron hafta yashab, dam olib ketardi. Ko'pchilikdan uzoqda, tanhoda bo'lib, o'sha paytlardagi to's to'polonlardan ancha xoli edi. Biz har ehtimol tadbir o'laroq ba'zi birodarlarimiz bilan hovli atrofida navbatchilik qilardik. Tun yarmida hovliga o'g'ri tushdi. Eshikni ocholmagach derazadan kirmoqchi bo'ldi. Darhol urib yerga yotqizdim. Ustozimiz Muso To'pbosh afandi tahajjud namoziga turgan edilar. U kishiga xabar berdim.



Tashqariga chiqdilar. Yerda yotgan odamni ko'rib ahvolni tushundilar va ichkariga kirib kiyinib chiqdilar. O'g'rini oldilariga o'tqazib nega bunday jinoyatga qo'l urganining sababini so'radilar. O'zi ishsiz, bolalari esa och ekanini aytib uzr so'radi. Ustozimiz uning holatiga achindilar, keyin uyga kirib qo'llarida patnisda oziq ovqat olib chiqdilar. Qornini to'yg'azdilar, keyin shirin til bilan unga pand nasihat qildilar. Unga anchagina pul berdilar. Hozircha zaruriy ehtiyojlarga ishlatib turing, keyin do'stlarimiz sizni biron ishga joylashtirib qo'yadilar. Agar xo'p desangiz, har hafta bu birodarlarimiz bilan suhbatlarga kelib turing, deb yo'l ko'rsatdilar. Uyingiz uzoq bo'lsa kerak, do'stimiz aravasida sizni tashlab qo'yadi, dedilar. Keyin bizga qarab "bu do'stimizning vaziyatini hech kimga oshkor qilmaylik, qiyomatgacha oramizda sir bo'lib qolsin, deb bizni ogohlantirdilar. Bu o'rtog'imizning ismi bizda qiyomatgacha saqlanib qoladi. Keyinchalik bu odam ishga joylashtirildi, haftalik suhbatlarga davom etdi, nihoyat huzur halovatli hayotga erishdi, ko'zi yoshli ma'naviyati kuchli bir birodarimiz o'laroq do'stlarimiz orasiga qo'shildi, alhamdulillah!".

Muso To‘pbosh afandi asarlari, yetishtirgan ma’naviy talabalari va diniy xizmatlari bilan Turkiyaning muhim shaxsiyatlaridan va xalq yo‘lboshchilaridan biri sifatida qabul etilgan. Muxlislari orasida vafo egasi sifatida xotirlanadigan Muso Afandi 16-iyul 1999 yil Istanbulda vafot etdi, Qadiko‘ydagi Sahroi jadid qabristoniga dafn qilindi. Undan keyin irshod xizmatini o‘g‘li va xalifasi Usmon Nuri To‘pbosh Afandi qabul qilib oldi.

Muso To‘pbosh Afandi hazratlari butun asarlarini Sodiq Dono taxallusi bilan qalamga olgan. Asarlari quyidagilardir:

1.Islom qahramonlari: uch jildlik bir asar bo‘lib, birinchi jildi hazrati payg‘ambar va sahobalarning jasoratu qahramonliklari, ikkinchi va uchinchi jildlari esa saljuqiy va usmoniylar davrida yashagan qahramonlarga bag‘ishlanadi. (Istanbul, Erkam nashriyoti, 1990-92).

2.Altino‘luk suhbatlari: olti jilddan iborat bir asar bo‘lib, “Altino‘luk” jurnalida e’lon qilingan tasavvuf va axloqqa doir maqolalari to‘plamidir. (Istanbul, Erkam nashriyoti, 1991-2002).

3.Sultonul orifin ash-shayx Sami Ramazono‘g‘li: Murshidi Mahmud Sami Ramazono‘g‘lining hayoti, axloqi va muxlislarining xotiralari o‘rin olgan asardir (Istanbul, Erkam nashriyoti, 1991).

4.Alloh do‘stining dunyosidan: Hoji Muso To‘pbosh Afandi bilan umrining oxirgi yillarida qilingan va paydar-pay “Altino‘luk” jurnalida



e'lon qilingan suhbatlarning to'plamidir. (Istanbul, Erkam nashriyoti, 1999).

Bulardan tashqari "Altino'luk suhbatlari" nomi bilan e'lon qilingan sara maqolalaridan iborat "Oxirat tayyorgarligi", "Tasavvuf ma'rifatulloh", "Xizmat ahli", "Oila saodati" kabi cho'ntak kitoblari ham chop etilgan.

Do'stlariga bitgan maktublari "Altino'luk" jurnalining ilovasi bo'lgan "Yuvamiz" (O'chog'imiz) jurnalining 1999-2001-sonlarida chop etilgan.

U kishining hayoti haqida Odam Ergul tomonidan "Sohibul vafo Xoja Muso To'pbosh q.s." nomli bir kitob qalamga olingan. (Istanbul, Erkam nashriyoti, 2009).

Ozarbayjon xalq shoiri Mehmed Arslon, Uskudarning Sultontepa mahallasida istiqomat qilgan Muso To'pbosh Afandining vafotidan keyin unga atab bir she'r yozgan edi.



*Xayoli nur to'la bir chaman bo'lgan,*
*Ko'ngli Haq siriga tarjimon bo'lgan,*
*Mushk bilan yo'g'rilgan pur-iymon bo'lgan,*
*Bir sulton yashardi Sultontepada.*

*Butun borlig'i la Qur'on ma'nosi,*
*Bu axloq ichida ahli iyoli,*
*Chechakdan iffatli, guldan xayoli,*
*Bir sulton yashardi Sultontepada.*

*Muborak quli edi Rabbning jahonda,*
*Yarmi Madinada, yarmi bu yonda,*
*Tahorati qalami Haqqni bayonda,*
*Bir sulton yashardi Sultontepada.*

*Orzular sultoni, bir ko'ngil eri,*
*Sevgisi o'ragandi bahr ila barni.*
*Unutmish dunyoni, charxi chambarni,*
*Bir sulton yashardi Sultontepada.*

*Ko'shkining ustida oppoq chag'alay,*
*Nurli chehrasidan doim arzanda,*
*Mushugi, ko'ppagi hur yashadilar,*
*Bir sulton yashardi Sultontepada.*

*Keldim huzuringa bir bora yana,*
*Kunlar nazarimda ajdarho bugun,*
*Ozaydi umidim ham charxga bugun,*
*Sultonim ko'rinmas Sultontepada.*

*Bu jirkanch dunyodan uzoqligi ila,*
*Tuyg'usi musaffo, so'zi oqligi ila,*
*Qovushdi Rabbiga yuz oqi ila,*
*Ruhi aylanadir Sultontepada.*

*Bu bog' jo'shmoqdaydi Uning ishqida,*
*Gullar rang yitirmish shayxning ko'shkida,*
*Dunyo o'zgararmish qanday besh kunda?*
*Bir huzun yashaydi Sultontepada.*

## HAR ISHDA BIR XAYR BORDIR...

*(so'ngso'z o'rnida)*

Azizlar, Siz mutolaa qilib bitirgan bu kitobni tarjima qilish, menga nasib bo'lishi tasodifiy emas, deb bilaman. Biroz vaqt o'tib angladimki, bu ish menga xayirli bo'lgan ekan.

2019–yilning yozida yangi bunyod etilgan İmom Buxoriy Xalqaro Ilmiy-tadqiqot Markazida turkiyalik fotograf ustasi O'rhan Durgutning "Dunyo Islom shaharlari" foto ko'rgazmasini tashkil qilgan edik. U o'zining ijod va zahmat mahsuli bo'lgan yuzga yaqin fotokartinalari bilan birga Turkiyalik mashhur İlohiyotshunos olim, Prof. Dr. Najdat To'sunning ilmiy-ommabop asarlaridan biri, naqshbandiylik tariqatining oltin silsilasiga bag'ishlangan kitobidan ham bir qanchasini sovg'a sifatida olib kelgan edi.

Ko'rgazma tugagach, u menga "Xoja Ahror Valiy ziyoratiga borolamizmi?" dedi. Mehmonning rayini qaytarib bo'ladimi? Darrov yo'lga tushdik. Birgalashib Xoja Ubaydulloh Ahror Valiy ziyoratiga bordik. Bu o'zimning ham ushbu go'sha ziyoratiga ilk borishim edi. U yerdagi masjidga va bir necha namozxonlarga kitobning turkchasini hadya qildik. Qaytarkanmiz, "Bu kitobimizni o'zbek tiliga  tarjima qilolmaysanmi?" dedi Orhan Durgut. "Yaxshi bo'lardi, shundayam, biroz oldin bu kitobni tarjima qilish kerak ekan degan fikr o'tgandi xayolimdan" dedim. Chunki avliyo bobolarimiz, sohibi tariqat insonlar haqida juda ham yuzaki ma'lumotga ega edim. Har ishda bir xayr bor deganlaridek, oradan biroz vaqt o'tib, kitobning tarjimasiga kirishdim.

Tarjimam jarayonida, ma'naviy olamimda jiddiy o'zgarishlar bo'la boshladi. Necha yillardan beri izlab yurgan narsamni topgandek edim. Tarjima qilar ekanman, ayrim joylarda ko'zimdan yosh chiqar, ayrim joylarda esa g'ururimdan bir qarich o'sardim. Kitob menga ma'naviy tarbiyamizning ildizi, milliy qadriyatlarimiz qayerlarga borib taqalishini va kimlar asos solgani haqida ma'lumot va bilim bera boshladi. Keyin his qildimki, Imom Buxoriy xalqaro ilmiy-tadqiqot markazida ham ish boshlashim bekorga bo'lmagan ekan. Bu menga Yaratganning bir inoyati bo'lgan ekan.

Tarjima bitgach, kitobni Orhan Durgutga, Turkiyaga jo'natdim. Turkiyadan shunday xabar keldi: "Tarjimani tahrir qilish uchun Turkiyadagi o'zbekistonlik olim, Karabuk universiteti professori Dr. Nodirxon Hasanga berdik".

Bu ham bir yaxshilik belgisi ekan. Kitobda nomlari zikr etilgan valiylarimizning ruhoniyatlari bu kitobning xalqimizga eng chiroyli shaklda yetib borishini istagan ekan. Bunda ham bir xayr bo'lgan ekan.

Taqdirni qarangki, ayni o'sha paytlarda markazimizning direktor yordamchisi Dr. Shukurilla Umarov, Turkiyaning Karabuk universitetiga ilmiy konferensiya uchun borgandi. Oradan hech vaqt o'tmasdan menga Turkiyaning Karabuk universitetiga to'liq grant asosida magistraturaga qabul taklifi keldi.

(Rahmatli dadam "bolam, sen olim bo'lasan, olimlardan uzoq bo'lma" degan bo'lsa ham ma'lum sabablar tufayli, o'qishimni davom ettirish, ya'ni ilm olish maqsadidan sekin-sekin ortga qaytayotgan edim.)

Hamma ishimni tashladim-u, qaydasan Turkiya – Karabuk deb yo'lga chiqdim va to'g'ri kelib hamyurtimiz professor Nodirxon Hasanga ro'baro' bo'ldim. Qarasam, ish stolining ustida "Oltin silsila" kitobi turibdi. Umuman, Turkiyaga, yana aynan Karabuk universitetiga nega kelib qolganimni fahmladim...

Domlaning tahrir ishiga yordamlashish nasib qildi. Xato-kamchiliklarimdan xulosa qildim. Kitob oxirlab qolgach, Nodirxon domlaning "kamchiliklar mayli-yu, lekin she'rni zo'r tarjima qilibsiz" degan gapidan keyin ichimdagi g'uborlar tarqab ketdi. Ustozga ko'p zahmat berdim, biroq ustoz ham bu ishga yordamini ayamadi. Kitob tahriri ham bitdi.

Endi kitobni ham keksa, ham o'rta avlod vakillariga, yana yosh avlod vakillariga mo'ljallashimiz kerak edi. Anglaganingizdek, Kirill va Lotin yozuvlariga. Bu ham biroz vaqt oldi. Bu ishni ham bitirdim. Pandemiya va ta'til sabab, Istanbulga keldim. Orhan Durgutning taklifi bilan uning uyida mehmon bo'ldim. Bildimki, bu kitobning dizayni va sahifalash ishi bilan uning o'g'li, Jem Durgut shug'ullanayotgan ekan. Sahifalashdagi tuzatishlar, kamchiliklar va Lotin-Kirill borasidagi o'zgarishlarni ham birga ishlash nasib qildi. Nihoyat, kitob nashr qilish uchun tayyor holga keldi.

Endi mening Xudo oldida ham, avliyo bobolarimizning oldida ham yuzim yorug' edi. Angladimki, bobolarimizning niyati kitobni mukammal shaklda millatimizga hadya qilish va mening ham yo'limni ochish ekan. Shu sabab, ichimda armon bo'lib qolayotgan, ilm olish niyatimni amalga oshirish ekan ularning niyati. Bu esa rahmatli otamning orzusi edi! Negaki, naqd qirqqa kirib, ilm olish g'ayrati har kimga ham nasib emasdek. Men bu ishdan o'zimga shunday xulosa chiqardim.

Bugun esa mehnatimizning samarasi kuni. Kitob ham Lotin, ham Kirill alifbosida nashr etildi. Albatta, kamchilikdan mutlaqo xolimiz deya olmaymiz. Albatta, xato-kamchiliklarimiz haqidagi fikrlaringiz biz uchun juda muhim. Eng asosiysi, amalga oshirgan bu ishimizdan va xalqimiz ma'naviy boyligiga bir chimdim bo'lsa ham hissa qo'sha olganimizdan behad minnatdorman.

Ushbu kitobni o'qish va tarjima qilish mening ma'naviy olamimda ham shaxsiy hayotimda ham katta o'zgarishlar yasadi. Umid qilamanki, kitobni o'qigan har bir kitobxon ham buni o'zida his qiladi. Bu kitob xalqimiz ma'naviy olami uchun katta tuhfa deb hisoblayman. Xalqimiz uchun xayrli va muborak bo'lsin!

**Fazliddin BAHRIDDIN,**
**Karabuk universiteti Xalqaro siyosiy iqtisod fakulteti magistranti**

*Diniy-ma'rifiy nashr*

# OLTIN HALQA

Muharrir Alisher Nazar
Texnik muharrir Dilmurod Jalilov
Sahifalovchi Abbos Turgʻunov
Musahhih Gulnoz Moʻminova

2022 yil, 26 aprelda bosishga ruxsat etildi.
Bichimi 70x100 1/16 Ofset bosma. «RT Serif» garniturasi.
14,1 shartli bosma taboq. 14,8 nashr tabogʻi.
Adadi 1000 nusxa. Buyurtma № 82
Bahosi kelishilgan narxda.

«Qamar-media» MCHJ bosmaxonasida chop etildi.
Toshkent shahri, Yakkasaroy tumani,
Qushbegi koʻchasi, 6-uy.